**Wallafar Hakikat Kitabevi Na 1**

# IMANI DA MUSULUNCI

WALLAFAR FASSARAR LITTAFIN

# I’TIQÂD-NÂMA

Na

Shahararren Malami, Masani kuma Waliyyin Allah.

**MAWLANA DIYA AD-DIN KHALID ALBAGHDADI**

(Wanda ya rayu daga shekarar 1778 zuwa 1826)

Bugun Harshen Turkiyya daga:
**HÜSEYN HİLMİ IŞIK**

**Bugun Harshen Hausa daga:**
**Hakîkat Kitâbevi**

BUGU NA FARKO




**Shagon Littattafai na Hakikat**
Darussefeka Cad. 53/A PK: 35
34083 Fatih, ISTANBUL/TURKEY
Tel: 90.212.523 4556 Fax: 90.212.523 3693
www.hakikatkitabevi.com
e-mail: info@hakikatkitabevi.com
-2024-

ABINDA YA KUNSA



# MAWALLAFIN LITTAFIN

Mawallafin wannan littafi na "Imani da Musulunci" (**Itiqad-nama**), mai suna Maulana Diya ad Din Khalid Albaghdadi Al-Uthmani (Rahmatullahi Alaihi) wanda aka haifa a garin Shahrazur da ke sashen arewacin birnin Bagadaza na ƙasar Iraqi a shekarar 1778 miladiyya wadda ta zo daidai da ta 1192 bayan hijira, an yi masa laƙabi da 'al-Uthmani ne saboda ya fito daga tsatson Sayyidina Uthman Dhun Nurain (radiyallahu Ta'ala anh, ma'ana Allah ya yarda da shi), wato halifa na uku daga cikin halifofin Manzon Allah tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi. A yayin da yake karantar da ƙanensa Malam Mahmud Sahib **Hadisin Arba'una** hadith na Imamu an-Nawawi sai ɗan uwan nasa ya buƙace shi da ya rubuta sharhi a kan hadisin. Shi kuwa Imamu Khalid domin ya faranta ran ɗan uwan nasa sai ya amince da buƙatar inda ya rubuta sharhin a cikin harshen Farisa a wani littafi mai suna **"Itiqad-nama"**, wanda kuma aka fassara shi zuwa harsuna kamar su harshen Turkiyya (**Herkese Lazım Olan Iman**) da

Turanci (**Belief and Islam**) da Faransanci (**Foi et Islam**) da Jamusanci (**Glaube und Islam**) a cikin shekarar 1969. Daga bisani kuma sai aka fassara littafin zuwa harsuna da dama irin su Tamil da Yarbanci da Hausa da harshen Malayalam da kuma na ƙasar Denmark. Ina roƙon Allah ya albarkaci matasanmu da samun damar karanta wannan littafi da fahimtar ainihin ma'anar imani da musulunci kamar yadda malamai masu bin tafarkin sunnah suka zo da ita.

---

**BAYANIN MADABA'A**

Duk wanda ke bukatar buga wannan littafi yadda ya zo ko kuma yake son fassara shi a cikin ko wane harshe to an ba shi izinin yin hakan, sannan kuma dukan masu niyyar yin wannan gagarumin aiki mai amfanarwa muna sanya su a cikin addu'ar fatan alkhairi da matukar godiya. Sai dai kuma kafin amince wa yin fassarar akwai sharadin cewa lalle ne a yi fassarar daidai da sakon da littafin ya zo da shi, sannan kuma takardar da za a yi amfani da ita wajen buga littafin ta kasaance mai kyau, kuma ya kasance an inganta tsarin littafin ba tare da kura-kurai ba.

---

**ABIN LURA:** Turawan Mishan suna kokarin kafa addinin Kirista, Yahudawa suna yada addininsu, su kuma 'yan leken asiri suna kokarin ruguza dukan addinai, shi kuma kamfanin dab'i na Hakikat da ke Istanbul yana kokarin yada addinin musulunci. Sai mutum mai hankali da fikira da hangen nesa da ilimi ne kadai zai iya fahimtar wanda ke kan hanya madaidaiciya daga cikin su, sannan har ya taimaka wajen yada shi don taimaka wa 'yan adam su samu tsira duniya da lahira.

Addu'ar nan ta **"Subhanallahi wa bihamdihi subhanallahil azim"** (wadda ake kiranta da "kalimat tanzih") addua ce wadda akan yafe zunubban masu yin ta sannan a kare su komawa aikata zunubi wasu zunubai idan an karanta ta ƙafa ɗari safe da dare. Wannan addu'ar an ambato ta a cikin lamba ta 307 da 308 na littafin **"Maktubat"** wanda babban malami al-Imam ar-Rabbani ya wallafa (quddisa sirruh).

Karanta waɗannan Allah "Ya Rahman ya Rahim ya Afuwwu ya Karim" suna tunatar da mutum jin kai da tausayi da kauna da gafara da kuma kyauta na Allah.

**Kamfanin dab'I na Hakikat** wanda ke da mazauninsa a unguwar Fatih a birnin Istambul na ƙasar Turkiyya yana da kudurin yaɗa ilimin addinin musulunci domin ɗaukaka addinin. Muna fatan Allahu ta'ala ya yi jinƙai ya yi jinƙai ga waɗanda suka taimake mu! Amin.

Ya kai mai karatu, Assalamu alaikum wa rahmatullah.

Muna sanar da mai karanta wannan littafi cewar dukan abubuwan da littafin ya ƙunsa an fassaro su ne daga littattafan da malaman musulunci suka rubuta. Mawallafin littafin bai kara komi ba. Mun gudanar da wannan aiki ne don taimaka wa al-umma da jawo hankulan masu kare haƙƙokin jama'a. Muddin ka karanta rubuce-rubucen waɗannan manyan malamai da suka yi shuhura a faɗin duniya cikin nutsuwa da maida hankali, to cikin ikon Allah za ka ƙaru da ilimi mai amfani ko ta wane fanni. Muna miƙa godiya da soyayyarmu a gare ka. Allah maɗaukakin Sarki ya albarkace ka da ƙoshin lafiya da tsawon rayuwa mai amfani.

([Addu'a] salati ga annabi Muhammad [alaihi-salam]): "Wa sallallahu ala Sayyidina Muhammadin wa ala Al-i- Muhammad wa barik ala Sayyidina Muhammadin wa ala Al-i- Muhammad. Allahumma Rabbana atina fid-dunya hasanatan wa fil-akhirati-hasanatan wa qina adhaban-nar bi-rahmatika ya Arhamar-Rahimin! Amin."

(Fassara)

Ya Allah ka yi dadin tsira da albarka ga shugabanmu Annabi Muhammadu da sahabbansa da alayensa. Ya Allah ka ba mu mai kyau a duniya, ka ba mu mai kyau a lahira kuma ka tsare mu daga azabar wuta. Kaine mai rahama kuma kaine mai jinƙai! Amin.

**Maɗaba' a ta Hakikat**

# IMANI DA MUSULUNCI

## TA’ALIKI

***Muna fara wannan littafi da sunan Allah mai rahama mai jinkai, marar iyakar baiwa, mahalicci kuma mai gafara, sannan mai matuƙar tausayi.***

Allâh ta'âlâ mai rahama ne ga dukkan mutanen dake doron ƙasa, ya halicci abubuwa masu amfani kuma yana tura su ga kowa da kowa, domin nusar dasu ga turbar farin ciki marar tuƙewa. Yana shiryar da wanda ya so daga cikin waɗanda suka fanɗare suka bi turbar kafirci (wato musanta gaskiyar addinin musulunci) da fanɗarewa sakamakon yaudsara daga ruɗin nafsinsu (shi nafsi wani karsashi ne a jikin mutum da ke gaba da Allâhu ta'âlâ), mugayenn abokai, littafai da sauran kafofin watsa bayanai masu cutarwa, ya tseratar dasu daga taɓewa ta har abada. Allah maɗaukakin Sarki ba ya tausayawa ga azzalumai da waɗanda suka ƙetare iyaka, yana ƙyale su subi turbar kafirci, wadda suke buri da muradi. A gobe ƙiyama kuma, Allâhu ta’âlâ zai gafartawa wanda yaso daga cikin wanda aka kama da laifi kuma za’a kai wuta, ya ‘yantar dasu zuwa aljanna. Allahu Ta’ala shi ne wanda ya halicci duk wani abun halitta, ya raya shi, sannan kuma ya kare shi daga faɗawa cikin duk wani yanayin fargaba da firgici. Muna fara rubuta wannan littafi da sunan Allah maɗaukaki, domin muna da cikakke imanin cewa zai ba mu taimakonsa.

Godiya (**Hamd**) ta tabbata ga Allah maɗaukakin Sarki, tsira da aminci su tabbata ga Manzonsa Muhammadu (alaihi-salam) da alayensa (Ahl al-Bayt) da sahabbansa (Sahabat al-Kiram) baki daya.

**Hamd** na nufin yarda tare da faɗin cewa dukkan wata ni’ima daga Allahu Ta’ala take. **Shukr** kuma na nufin amfani da waɗannan ni’imomi ta hanyar musulunci.

An rubuta dubban littattafai a kan addinin musulunci da suka ƙunshi bayanai a kan umurni da hani da aka yi ga musulmi, sannan kuma da yawa daga cikin su an fassara su a cikin harsuna da yawa, aka kuma rarraba su a ƙasashe daban-daban na duniya. A waje ɗaya kuma wasu zindiƙai masu ikirarin su musulmai ne alhali kuma su jahilai ne a addinin waɗanda ‘yan leƙen asirin ƙasar Birtaniya (Britain) suka karkatar da zukatansu suna ci gaba da yin ɓatanci ga dokokin da addinin musulunci ya shimfiɗa, suna ta ƙoƙarin sai sun jirkita su ko sun juya su don su ɓatar da al’ummar musulmi.

Sai dai kuma abin farin ciki a nan shi ne a kusan kowace ƙasa malaman addinin na musulunci a kullum ƙoƙari suke yi na yaɗa shi tare da kare shi. Waɗannan **malamai na sunnah** saboda ilimin da suke da shi a kan abubuwan da manyan sahabbai suka zo da su sun yi rubuce-rubuce da dama a kan ainihin karantarwar addinin. A wani ɓangaren kuma, ana ganin waɗansu maganganu da rubuce-rubuce marasa dacewa ake ikirarin cewa an samo su ne daga cikin **alƙur'ani** mai girma da hadisai, amma kuma gaskiyar magana ita ce waɗanda ba su karanci littattafan mabiya tafarkin sunnah ba kuma ba su fahimce su ba sun yi masu mummunar fahimta ne. Amma dai su waɗannan maganganu da rubuce-rubuce an tabbatar da cewa sun saɓa da imanin 'yan uwa musulmi maza da mata, don haka ba su da wani tasiri in ban da fito da jahilcin masu ikirarin su a fili.

Dole ne duk mutumin da ya ɗauki kansa musulmi ko kuma aka gan shi yana sallah cikin jama'a to ya nuna cewa musulmin ne na gaske. Muddin kuma daga bisani aka gano a cikin maganarsa ko rubutunsa ko ɗabi'arsa sun saɓa ma karantarwar malaman Ahl as-Sunnah to dole ne a nuna masa cewa wannan hanyar ɓata ce. Daga nan kuma abinda ya dace a yi shi ne a gaya masa ya daina kuma ya tuba. Amma idan maganarsa da aikinsa suka nuna ba zai daina ba to wannan ya zama kangararre a cikin sha'anin addininsa, ko kuma wanda ya sayar da kansa ga kafiran Birtaniya maƙiyan addini. Ko da kuwa mutane sun cigaba da aikata ayyuka kamar sallah da zuwa aikin hajji da duk wani nau'i na **ibada** da aikata wani kyakkyawan aiki ba zasu tsira daga wannan fitinar ba, kuma matuƙar basu kauce wa abubuwan da kan haddasa rashin imani sun tuba ba, ba zasu kasance musulmi ba. Ta hanyar sanin abubuwan da ke haddasa fita daga musulunci yadda ya kamata ne ya dace dukkan musulmi ya yi ƙoƙarin kare kansa daga zamowa kangararre, kuma ya gane cewar kafirai da waɗancan maƙaryatan masu wayancewa da cewar su musulmai ne, musamman ma yan leƙen asirin Birtaniya, kuma ya kaucewa illar su."

Manzon Allah (Sallallahu Alaihi Wasallam) ya faɗa a cikin wani hadisi cewa za a tsame ma'anonin ƙarya da waɗanda suke a kan kuskure daga cikin **Alkur'ani mai girma** da **hadisi**, don haka rabe-raben kungiyoyin bidi'a 72 nan za su fito fili. An yi bayanin hadisin ne a cikin littattafai guda biyu masu suna **Albariqa** da **Alhadiqa** wadanda suka kawo ruwayar daga cikin manya-manyan litattafan hadisi guda biyu na **Bukhari** da **Muslim**. Bai kamata mu yarda da littattafai da ƙasidun irin waɗannan rukunnan mutane ba waɗanda ke fakewa da sunan shehunnan ko malaman musulunci, sannan sai mun yi taka-tsantsan

don guje wa faɗawa cikin tarkon waɗannan masu satar imani. Banda su musulmin da suka jahilci addini da ‘yan gurguzu da ‘yan kungiyoyin asiri da ‘yan mishan, akwai kuma Wahabiyawa waɗanda suka sayar da kansu ga ‘yan bi-ta-da-ƙulli na turawan yamma kamar Birtaniya da kuma Yahudawa, waɗanda a kullum suke ta ƙoƙarin ɓatar da yaran musulmi ta hanyar sabbin dabaru da manufofinsu. Suna ta bin ko ta wace hanya su ga sun kassara imani da mussulunci ta hanyar rubuce-rubucen ƙasidu da amfani da kafafen rediyo da talabijin da yanar gizo, kuma miliyoyin kudi suke kashewa domin yaɗa waɗannan manufofi. Amma manyan malaman musulunci (rahima humullah) da ake da su suna ta mayar masu da martani yadda ya dace inda suke ta faɗakarwa kan cewa addinin Allah maɗaukakin Sarki shi ne hanyar samun farin ciki da tsira gobe ƙiyama.

Daga cikin ire-iren waɗannan malaman ne muka dauko littafin **Itiqad-nama** na shahararren malamin Musuluncin nan Maulana Diya ad-Din Khalid al-Baghdadi al-Uthmani (quddisa sirruh). Da farko marigayi maigirma Haji Faizullah na Kemah a yankin Erzincan ne ya fassara wannan littafi na **Itiqad-nama** a cikin harshen Turkanci wanda ya ba shi sunan **Faraid al-fawaid**, sannan kuma an buga shi a ƙasar Misra a cikin hijira ta 1312. An ƙara sauƙaƙa fahimtar littafin ta hanyar fassara shi a cikin harshen Turanci da sunan **Belief and Islam**. An fara buga na farko a cikin shekarar 1966. Domin rarrabewa kan abubuwan da littafin ya ƙunsa mun bayar da bayani a cikin alama mai baka biyu kamar haka ( ). Muna godiya ga Allah maɗaukakin Sarki da ya bayar da damar buga wannan littafi. Ainihin wallafar farko ta wannan littafi na **Itiqad-nama** tana cikin harshen Farisanci ne a ajiye a ɗakin karatun jami’ar birnin Istanbul (A sashen Ibnul Emin Mahmud Kemal, mai lamba F. 2639).

An rubuta a ƙarshen babin da yake bayani a kan `auren wadanda ba musulmi ba`a cikin littafi mai suna **Durr Al-mukhtar** na malaminan Alauddin Haskefi (Rahimahu’llahu Ta’ala) cewa: “idan yarinya musulma mai aure (nikah) ta kasance ba ta san musuluncin ba har ta kai matsayin balaga to wannan aure bai halatta ba. (Ta zamanto mai ridda). Don haka dole ne a koyar da ita ilimin sanin Allah da siffofinsa, sannan wajibi ne ta maimaita su ta ce “na yi imani da wannan.” A wajen wannan bayanin Ibn Abidin (Rahimahullahu Ta’ala) ya ce idan yarinyar karama ce, to tana a ƙarƙashin imanin iyayenta ne, amma idan har ta kai matsayin balaga, ta tashi daga wannan matsayi. Muddin ta kai matsayin balaga ba tare da sanin menene musulunci ba, to za ta iya zama cikakkiyar musulma ne kawai idan ta koya kuma ta yarda da ginshiƙan imani

guda shida kuma ta yi imani da cewa ya zama wajibi ta zauna ƙarƙashin inuwar musulunci, amma fa ba za ta iya kasancewa musulma ba ko da ta furta **Kalmar tauhidi La'ilaha Illallah, Muhammadur rasulullah** (Ma' ana itace "babu abun bauta da gaskiya sai Allah, Muhammadu manzon Allah ne"), muddin ba ta amince da ginshiƙan imani ba. Wannan bayani na Ibn Abidin ya nuna cewa wanda ba musulmi ba yana komawa matsayin musulmi da zarar ya furta Kalmar tauhidi, sannan ya amince da ma'anarta. Amma ya zama wajibi ga kowane musulmi ya hardace ginshiƙan imani guda shida da aka yi bayanin su a cikin babi na 19 na wannan littafi da wurwuri kafin lokacin ya ƙure, kuma ya san ma'anoninsu tare da sauran abubuwan da addinin musulunci yake koyarwa. Waɗannan ginshiƙai su ne **"Amantu bi'llahi wa malaikatihi wa Kutubihi wa Rusulihi wa 'l-yawmi 'l-akhiri wa bi 'l-qadari khairihi wa sharrihi min-Allahi Taala wa 'l-bathu bad al-mawt, haqqun ashhadu an la ilaha ill-Allah wa ash-hadu anna Muhammadan abduhu wa Rasuluhu."** Kazalika, idan ɗan musulmi bai koyi waɗannan Shika-shikan imani guda shida ba tare da koyarwa irin ta musulunci sa'annan shi/ita bai yi imani da suba, to shi/ita yayi ridda muddin ya kai shekarun balaga. Muddin mutum ya amince da waɗannan ginshiƙai, to ya zama wajibi a gare shi ya nemi ilimin aikata ibada ta yadda zai san abubuwan da suke farillai (**Fard**) da waɗanda aka yi hani (**Haram**) a kan su. Zai koyi yadda zai iya alwalla (**Wudu**) da wanka (**Ghusl**) da **sallolin farilla** da kuma yadda zai riƙa suturta al'aurarsa. Idan wani ya yi tambaya don neman sanin yadda ake yin waɗannan ayyukan ibada to ya zama wajibi a koya masa ko a ba shi shawarar ya nemi sahihan littattafai masu magana a kan ayyukan. Amma a inda babu wanda za a tambaya ko wani littafi da za a duba, to ya zama wajibi a bincika don a samu. Har zuwa lokacin da za'a samu, akwai uzuri akan wanda bai san waɗannan darussa ba. Dukan musulmin da bai aikata ayyukan ibada na farilla ba a kan lokutansu, ko ya aikata wani aikin da aka haramta to yana da sakamakon azaba. Wannan littafi ya ƙunshi cikakkun bayanai a kan ginshiƙan imani guda shida. Don haka ya kamata kowane musulmi ya karanta wannan littafi, sosai sannan ya yi ƙoƙarin sanya yaransa da sauran na kusa da shi su ma su karanta.

An bayar da ma'anar ayoyi a cikin wannan littafi kamar yadda malaman **tafsir** suka yi bayaninsu daga Manzo (Sallallahu Alaihi Wasallam) wanda ya koyar da sahabbansa ma'anonin ***al-kur'ani mai girma***. Malaman tafsiri sun bambance tsakanin waɗannan hadisai daga na ƙarya wanda waɗancan mutanen masu kiran kansu marasa mazhaba, wato zindiƙai da munafukai,

wanda suka sayar da kawunansu ga kafiran Birtaniya. Waɗanda kuma idan suka kasa samo wasu hadisai, su da kansu sai su bada ma'anoni ga waɗancan ayoyi ta hanyar amfani (a wayance) da ilimin tafsiri. Sai dai abinda kawai masu fahimtar harshen larabci zasu iya fahimta amma kuma wanda babu ilimin addinin musulunci a ciki ba tafsirin ***Qur'ân al-karim*** bane. Asali ma akwai ingantaccen hadisi da yace: **"dukan mutumin da ya fassara alƙur'ani da son zuciyarsa ya kafurta."**

An samar da ƙamus na harshen larabci da sauran kalmomin da ba na Hausa ba wanda suke baƙi ga mai karatun Hausa a ƙarshen littafin.

Muna roƙon Allah ya ɗora mu a kan hanya madaidaiciya da malamanmu na sunnah suka nuna mana, kuma ya kare mu daga faɗawa cikin tarkon yaudara da ƙarairayi na waɗanda suka jahilci musulunci da wadanda ba su da mazhabi da kuma munafukai masu fakewa da sunan manyan malaman addini.

Dukan littattafan da Maɗaba'ar Hakikat suka wallafa a cikin harsuna daban-daban ana yaɗa su ta hanyar bugawa da kuma ta yanar gizo.

A halin da ake ciki al'ummar musulmi sun kasu zuwa gida uku. Rukunin farko sune musulman gaskiya masu bin tafarkin sahabbai. Waɗannan su ne ake kira **Ahl as-Sunnah** ko kuma **Firqat-annajiyya**, ma'ana mabiya wannan rukuni su ne za a tseratar daga wuta. Rukuni na biyu su ne na maƙiyan sahabbai, wato waɗanda ake kira 'yan **shi'a** ko kuma **firqat ad-dalla**, wato waɗanda suka fanɗare. Rukuni na uku su ne masu faɗa da mabiya sunnah da mabiya shi'a. Su ne ake kira **Wahabi** ko kuma **Najdis** saboda sun samo asali ne daga garin Najdi cikin kasar Larabawa. Haka kuma ana kiran su **Firqat al-maluna**, ma'ana waɗanda aka la'anta, domin kuwa a cikin wani littafan mu masu taken ***Endless Bliss*** da kuma ***The Rising and Hereafter*** suna kiran musulmai `Kafirai` bayan kuma manzonmu ya la'anci duk wanda ya kira musulmi da wannan suna. Yahudawa da Turawan Birtaniya su ne suka kawo wannan rabe-rabe.

Ya dace ga dukan musulmi ya riƙa faɗin Kalmar "**La ilaha Illallah"** domin tsarkaka zuciya daga zunubi da sharrin jahilci wanda su ne suke tare da su. Sai kuma faɗar Kalmar **"Astagfirullah"** don kariya daga gushewar imani da aikata zunubbai wanda ke fitowa daga zukatansu da shaiɗan da miyagun abokai da munanan litattafai. Allah yana karɓar addu'ar wanda ya bi musulunci kuma yake tuba. Dukan mutumin da ba ya sallah, yana kallon tsiraicin mata, sannan yana ci da sha ta hanyar haram to an yi ittifaƙin cewa ba ya bin dokokin musulunci, don haka ba za a karɓi addu'arsa ba.

| | |
|---|---|
| **Shekara ta 2001 Miladiyya** | **Daidai da 1422 bayan Hijira** |

## -1-

# GABATARWA

[Domin farawa a bisa kyakkyawar turba, mawallafin wannan littafi wato Mawlana Khalid Albaghdadi (Quddisa Sirruh) ya fara ne da Ambato wasiƙa ta 17 a cikin littafin ***Maktubat*** wanda **Imam Ar-Rabbani Ahmad al-Faruqi as-Sirhindi** (rahmatullahi Alaihi, wanda ya rasu a cikin shekarar 1624/1034) ya rubuta wasika, kamar haka:]

Ina fara wannan wasiƙa da sunan Allah. Dukan godiya da yabo sun tabbata ga Allah maɗaukakin Sarki wanda ya ba mu dukan baiwa da taimako sannan kuma ya karrama mu ya azurta mu da zama musulmai sannan ya darraja mu ta hanyar sanyo mu daga cikin al'ummar manzonsa Muhammadu (Sallallahu Ta'ala Alaihi wasallam) wanda wannan shi ne mafi ƙololuwar baiwa.

Ya kamata mu yi nazari da cewa Allahu Ta'ala shi kaɗai ne ke ba bayinsa duk wani taimako da baiwa. Shi kaɗai ne mahaliccin kowa da komi, kuma shi kaɗai ne mai rayawa. Duk wata daraja da ɗan Adam yake da ita daga baiwarsa ne shi kaɗai. Rayuwarmu da ƙarfinmu da iliminmu da ji da gani da ikon yin magana dukansu daga wurinsa ne. Shi ne ke ceton bayinsa daga dukan masifu da fitintinu, wanda kuma shi ne mai karɓar addu'a, sannan ya yaye baƙin ciki da ƙunci. Shi kaɗai ne ya ƙirƙiri abubuwan jin daɗi kuma ya azurta mu da su. Baiwar Allahu Ta'ala mai yalwa ce ta yadda bai hana ta ba ga har ma waɗanda suke aikata saɓo. Ba ya tozartawa ko ƙasƙantar da waɗanda ma ba su bin umurni ko haninsa. Kasancewarsa mai yin gafara ne kuma mai tausayi, ba ya gaggawar hukunta waɗanda suka cancanci azabtarwarsa. Allahu Ta'ala yana yaɗa baiwa da taimakonsa da albarkarsa da ni'imominsa ga waɗanda yake so, har ma da maƙiyansa ba tare da nuna wani bambanci ga kowa ba. Ma fi ƙololuwar ni'ima ita ce da ya nuna mana hanyar kaiwa ga samun farin ciki da tsira, inda yake jagorantarmu don kauce wa shiga cikin bata da mayar da hankali zuwa neman aljanna maɗaukakiya. Allah maɗaukakin Sarki ya umurce mu da mu bi tafarkin Manzonsa Muhammadu rasulullah (Sallallahu Alaihi wasallam) domin samun kyakkyawan sakamako da jin daɗin da ba ya ƙarewa na aljanna, sannan kuma mu samu ƙaunarsa da karimcinsa. Saboda haka ni'imarsa da baiwarsa tabbatattu ne kamar rana. Haƙiƙa taimakon da kan zo daga wasu to daga wurinsa ne. Bayan haka Allah shi ne ke zaɓar wasu daga cikin bayinsa don su

kasance a tsakani, sannan ya ba su iko da zarafin yin taimako. A kan wannan dalili, za mu ga cewa shi ne ke bayar da taimako da kan zo ta wurare daban daban da mutane daban daban. Neman taimako daga duk wani idan ba shi ba ne tamkar neman wani abu ne daga wurin wanda aka baiwa ajiya ko kuma neman sadaka daga wurin mabuƙaci. Tun daga jahili ya zuwa mai ilimi da masu basira da hangen nesa za su gane cewa abubuwan da muka faɗa daidai suke saboda gaskiya ce ƙarara wadda bai kamata a yi musun ta ba.

Wajibi ne ga kowane ɗan Adam ya gode wa Allah maɗaukakin Sarki a kan baiwar da ya yi mana, kuma umurni ne a kan hakan. Amma ba abu ne mai sauƙi ba a nuna wannan godiya, saboda yanayin halittar dan Adam akwai rauni tattare da shi. Shi Allahu Ta'ala yana nan a ko da yaushe kuma zai ci gaba da kasancewa a haka, kuma ko kadan rauni bai zamo tare da shi ba. Dukkan wani ƙarfi da iko yana a wurinsa. Ko kusa ɗan Adam ba shi da wata kama da shi. A matsayin ɗan Adam mai rauni, anya zai iya gode wa Allahu Ta'ala daidai da cancantar matsayinsa? Akwai abubuwa da dama da 'yan Adam suke kallon kyawawa ne kuma abun sha'awa masu daraja, to amma shi Allah ya san cewa munana ne a gare su kuma Yana ƙyamatar su. Haƙika abubuwan da suke burge mu mai yiwuwa su kasance abubuwan ƙyama ne. Amma saboda raunin zuciya da ƙaramin tunani na ɗan Adam sai ka ga ya kasa fahimtar yadda zai nuna godiyarsa da girmamawa ga Allah maɗaukakin Sarki. Muddin ba a nuna masa hanyoyin da zai nuna godiya da girmamawa a gare shi ba, to abubuwan da ake gani na girmamawar ne suna iya zama na aibantawa.

Don haka Allahu Ta'ala Ya yi bayani dalla-dalla a kan haƙƙokin da suka rataya kan kowane mutum ya zuwa gare Shi, waɗanda zai yi ko zai ƙudira a zuciyarsa ko da harshensa ko kuma da jikinsa sannan kuma aka isar masa da wannan sako ta hanyar Manzon tsira Annabi Muhammadu (Sallalahu Alaihi Wasallam). Wannan haƙƙi da Allahu Ta'ala ya ɗora a kan bayinsa shi ne na bin tafarkin addinin **musulunci** tare da yin sa yadda Manzo ya koyar. Allahu Ta'ala ba Ya karɓa ko buƙatar duk wata godiya ko wata bauta wadda ta kauce wa wannan hanya ta Manzo, saboda akwai waɗansu ayyuka da dama waɗanda mutane suke ɗauka a matsayin masu kyau, alhali kuma addinin musulunci ya haramta su kuma yana ɗaukar su a matsayin munanan ayyuka.

Don haka a wajen nuna godiya ga Allah, mutane masu hankali da kaifin tunani suna alaƙanta kansu ne da tafarkin shugabanmu Muhammadu (Sallallahu Alaihi Wasallam). Tafarkinsa shi ne addinin **musulunci**. Mutumen da ke bin wannan tafarki na Muhammadu shi ne ake kira **musulmi**. Nuna godiya

ga Allah shi ne bin tafarkin Manzo (Sallallahu Alaihi Wasallam) kuma ita ake kira **ibada**. Koyarwar addinin musulunci ta kasu kashi biyu, wato a addinance da kuma a kimiyyance.[1] Shi kuma ɓangaren addinan ya kasu kashi biyu:

1) Dole ne zuciya ta yarda da koyarwa, abin da ake kira **Usuladdin** ko kuma koyarwar **imani**. A taƙaice **imani** yana nufin bin dokoki ko sharuɗɗa guda shida da Annabi Muhammadu (Sallallahu alaihi Wasallama) ya koyar.

Wannan koyarwa ta ƙunshi mutum ya karɓi addinin musulunci sannan ya guji yin kalamai ko amfani da wasu alamomi masu nuna kafurci (Kufr). Wajibi ne ga kowane musulmi ya fahimci alamomin da ke kawo kafurci domin ya guje masu. Mutum mai imani shi ne ake kira **Musulmi**.

2) Akwai ayyukan ibada waɗanda aka sharɗanta dole sai an aikata su da waɗanda aka hana aikatawa, a zuciya ko da jiki. Waɗanda aka sharɗanta dole sai an aikata su su ne ake kira farillai (**Fard**), sannan kuma waɗanda aka yi hani da aikata su, su ake kira haramun (**Haram**). Waɗannan su ake kira **furu'addin** ko **al-ahkam al-Islamiyya** wato koyarwar **addinin musulunci**.

[Farkon abinda ya kamata musulmi ya yi shi ne ya furta **Kalmar tauhidi**, wato ya ce **"La ilaha illa Allah, Muhammadun Rasulullah"**, kuma tana nufin "na shaida babu abun bauta da gaskiya sai Allah, shi kaɗai ba shi da abokin tarayya, kuma Muhammadu (Sallallahu Alaihi Wasallam) manzonsa ne." Yarda ko amincewa da wannan kalma shi ne ake kira imani kuma yake sharaɗi ne ga **mutum** na zama **musulmi**. Sharaɗi ne kuma ga musulmi ya kasance mai imani ko da yaushe. Don haka wajibi ne musulmi ya kauce wa aikata duk wani aiki da zai iya haddasa masa rashin imani ko yin amfani da wani abun da ke nuna alamar rashin imani.

**Alkur'ani mai girma** Kalmar Allah (**Kalam al-Ilahi**) ne wanda ya aiko ga manzon tsira Muhammadu (Sallallahu alaihi wasallam) ta hannun mala'ika Jibrilu (Alaihissalam). Saƙon da **Alƙur'ani** ya zo da shi ya zo ne cikin harshen Larabci, kuma ya zo ne aya-aya, haruffa-haruffa, kalma-kalma wadanda Allahu Ta'ala da kansa ya shirya a wuri ɗaya. Ma'anonin da waɗannan ayoyi suka ƙunsa su ne suke isar da saƙon Allah da sunan Alƙur'ani. Saboda haka Alƙur'ani maganar Allah ce ba halittarsa ba. Mala'ika Jibrilu yakan zo da wahayi sau daya a kowace shekara a cikin tsarin da aka tsara shi a allon **Lauhul al-Mahfudh** (allon da ke ƙunshe da dukkan komai). Daga nan Manzon Allah (Sallallahu alaihi

[1] Masana ilimin addini sun ce koyarwar addini ita ake kira koyarwar ilimi, yayinda a kimiyyance kuma ake kiran ta koyarwa ta sanin hujjoji.

wasallam) zai maimaita ayar da aka saukar. A shekarar da zai yi wafati ne Mala'ika Jibrilu ya sauko sau biyu inda ya karanta baki ɗayan Alƙur'anin. Manzonmu mai alfarma tare da galibin sahabbansa sun hardace Alƙur'ani baki ɗayansa. A shekarar da ya yi wafati ne sai halifansa Abubakar as-Siddiq ya tattaro waɗanda suka hardace Alƙur'anin inda aka haɗa da sassan da aka rubuta tuni, aka kammala rubuta shi baki ɗaya. Daga nan ne aka samu rubutaccen Alƙur'anin da aka rubuta mai suna **Mus-haf**. Sai da sahabbai kimanin dubu talatin da uku (33) suka haɗu suka yi ittifaƙi kan cewa kowane harafi da ke cikinsa daidai yake a kan matsayinsa.

Furuci ko kalaman Annabi Muhammadu (Sallallahu alaihi wasallam) su ne ake kira **hadisi**. Waɗanda Allahu Ta'ala ya amince da su kuma suka zo ta bakin Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam), ana kiran su **Hadisin ƙudusi**. Akwai littattfan hadisi da dama, amma daga cikinsu waɗanda suka fi zama sanannu su ne **Bukhari** da **Muslim.** Kamar yadda dokokin Allah maɗaukakin Sarki suke, abubuwan da musulmi zai amince kuma ya yarda da su su ne ginshiƙan **imani**, waɗanda kuma za a aikata su ne ake kira **farillai**, sai kuma waɗanda aka yi hani a kan su ana kiran su **haramun**. Su kuma ayyukan farillai da na haramun su ne ake kira **ahkamul Islamiyya**, wato dokokin musulunci. Mutumin da bai yarda da wani abu daga cikin waɗannan dokoki ba to shi ne ake kira da suna **kafiri**.

Abu na biyu wanda ya zama wajibi mutum ya yi shi ne ya tsarkake zuciyarsa. Ita ma'anar zuciya ta kasu kashi biyu. Na farko akwai halittar zuciyar kanta a matsayin wani nama da ke cikin jikin mutum. A nan, ana iya cewa dabba tana da irin wannan tsokar zuciya. Zuciya ta biyu kuma ita ce wadda ba a gani, wato wadda take cikin ruhi, kuma ita ce aka ambata a cikin littattafan addini. Har wa yau, ita wannan zuciya ita ce ke yin imani ko kuma akasin haka. Zuciyar da ke da imani ita ce tsarkakkiya. Ita kuwa zuciyar da ba ta yi imani ba ita ce gurɓatacciya kuma matatta. Haƙƙinmu na farko shi ne mu tsarkake zuciya sannan mu yi ƙoƙari wajen aikata daidai. Aikin bauta musamman abin da ya shafi tsaida sallah da yin sauran addu'o'I kamar istigfari suna tsarkake zuciya, shi kuma aikata zunubi yana gurɓata zuciya. Annabinmu ya ce **"A riƙa yin istigfari a kowane lokaci, domin idan mutum yana yin sa Allahu Ta'ala zai kare shi daga cututtuka da bala'o'i. Yakan kawo wa mutum taimako ta inda bai tsammani"**. Istigfari yana nufin **As-Taghfirullah**, (wato shine, Allahu ta'ala ya yafemini). Dole ne mai yin istigfari ya kasance musulmi domin addu'ar ta samu karɓuwa, kuma ya kasance yana tuba domin karkarar zunuban da yake aikatawa, yana mai sanin ma'anarta da yin imani da ita. Kazalika, idan mutum

ya karanta **istigfari** sau uku duk bayan gabatar da kowace sallar farilla guda biyar, zuciyar sa za ta zama tsarkakkiya kuma ita ma kanta za ta ci gaba da yin istigfarin. Addu'ar da aka furta da baki kaɗai amma bata kai cikin zuciya ba, to ba ta da wani amfani.

Dokokin da addini ya koyar su ne waɗanda ke rubuce a cikin littattafan malaman sunnah. Mutum yakan **kafirta** muddin bai yarda da shika-shikan musulunci da na imani ba kamar yadda malaman sunnah suka zo da su a cikin **nassin** Alkur'ani ko hadisi. Duk wanda yake ɓoye kafircinsa shi ake kira **Munafuki**. Shi kuma **Zindiƙi** shi ne wanda yana boye kafircinsa sannan yana nuna cewa shi musulmi ne, kuma yana ƙoƙarin ɓatar da al'ummar musulmi. Rashin yarda da abinda ya samo asali daga kuskuren fassara nassi tare da ma'anar da ba ta fito fili ba ba ya sanya mutum ya zama kafiri. Amma duk wanda ya fanɗare daga hanyar gaskiya ta mabiya sunnah zai shiga wuta, sai dai mutum ba zai dawwama a cikin wuta ba a sakamakon yarda da su, domin kuwa za a ceto shi daga azabar wuta a sanya shi aljanna. Irin waɗannan rukunin mutane su ne ake kira fanɗararru wato 'yan **bidi'a**. Ire-iren su, sun kasu gida saba'in da biyu (72). Babu ɗaya daga cikin ayyukan ibadarsu da za a karɓa ko kuma za su amfane su a ranar lahira. Musulman da suka yi imani na gaskiya su ake kira **Ahl as-Sunnah wal jama'a** ko kuma **sunni**. Musulmi sun kasu zuwa gida hudu (4) bisa tsarin mazhabobi da suke bi wajen gudanar da ayyukan ibadarsu. Mabiya ɗaya daga cikin mazhabobin suna sane da cewa su ma masu bin sauran ukun cikin Ahl as-Sunnah suke kuma suna son junansu. Dukan mutumin da ba a cikin waɗannan mazhabobin guda huɗu (4) yake ba, to ba musulmi ne mai bin sunnah ba. Mutumin da shi ba mabiyin sunnah ba ne to kafiri ne ko kuma ɗan bidi'ah ne.[1]

Idan mutum ya yi wani aikin ibada wanda ɗaya daga cikin waɗannan mazhabobi ya zo da su, kuma ya tuba bayan aikata wani zunubi ko kuskure wajen aikata ayyukan to za a yi masa gafara. Idan ma bai tuba ba, to Allahu Ta'ala yana iya gafarta masa idan ya so kuma ya tseratar da shi daga azabar

---

[1] An rubuta wannan a cikin ƙasidar al-Imam ar-Rabbani (Rahmatullahi alaihi) musamman a ƙasida ta 286 ta littafin farko, da kuma a cikin fassarar littafin **Durrulmukhtar** na at-Tahtawi a babi mai laƙabin Zabayikh, da kuma cikin littafin **al-Basair Li-munkiri ttawassuli bi ahli I-maqabir** da sauran bayanai. Waɗannan litattafai biyu na ƙarshe an rubuta su a cikin harshen Larabci. Na ƙarshen kuma saboda a asalinsa an rubuta shi tare da buga shi a ƙasar India ne, kamfanin dab'i na Hakikat da ke Istanbul ya sake buga shi lokuta daban daban tun daga shekarun 1975/1395.

wuta. Idan kuma Allah ya so, zai iya yi masa azaba daidai da laifin da ya aikata, amma daga bisani ana iya tseratar da shi. Wanda bai yarda ko bai yi imani da ko da ɗaya daga cikin abubuwan da aka wajabta ba a cikin addinin musulunci, wanda kuma ko jahili ya san da shi karara, to wannan za a yi masa azaba ta har abada. Wannan mutum shi ne ake kira **kafiri** ko kuma **mai ridda**.

Kafirai sun kasu kashi biyu. Wanda aka saukar wa da littafi da wanda ba ya da littafi. Idan mutum mai iyaye musulmai ya fita daga musulunci ya koma kafirci, wannan shi ake kira **wanda ya yi ridda.** Ibn Abidin (Rahimahullah) ya rubuta wani zance a cikin littafin game da waɗanda aka haramta aurensu saboda shirka. Su ‘yan ridda da zindiƙai da masu bautar gumaka da malaman falsafa na Girkawa da munafukai da rukunin nan 72 na ‘yan bidi’a waɗanda karairayinsu suka jefa su cikin kafurci da mabiya addinin Bhuda da Brahmiyawa da Batinisiyawa da Ibahatisawa da Durziyawa dukan su kafurai ne marasa littafi. Su ma ‘yan gurguzu da ‘yan kungiyoyin asiri kafurai ne marasa littafi. Su kuma Yahudawa da Kiristoci waɗanda suka yi imani da litafin **Attaura** da **Injila** waɗanda su ne aka saukar amma daga baya suka ɓatasu su, sune kafirai masu littafi. Su kuma masu littafin waɗanda suke hada bautar Allah da wani su ne **Mushirikai**. Siffofin Allahu Ta’ala na **Subatiyya** da **Zatiyya** su ne ake kira siffofin **Uluhiyya**.

Wanda yake kafiri sannan ya karɓi addinin musulunci, to zai kuɓuta daga azabar wuta, domin kuwa wannan mutum ya zama cikakken musulmi marar zunubi. Amma lalle ne wannan mutum ya zama mai bin tafarkin sunnah. Zama mabiyin sunnah shi ne mutum ya karanta sannan ya fahimci littattafan da malaman sunnah suka rubuta kuma ya yi aiki da karantarwar su. Muddin musulmi ya tuba daga aikata zunubi ya aikata ayyukan alkhairi, to zai samu gafarar Allah. Wannan wajibi ne ga dukan mutumen da ya mutu da imani. Idan musulmi mai aikata manyan zunubbai ya yi tuba ta gaskiya, to tabbas za a kankare masa zunubbansa, ya koma tsarkakakke marar laifi. An yi bayani cikakke a cikin littattafan Ilmul-hal (Domin misali, duba ƙarin bayani na ƙasan wannan littafi daga shafi na 23 zuwa na 24, da kuma littafin **Endless Bliss**) a kan ma’anar tuba (**tawb**) da yadda ake aiwatar dashi.]

## -2-

# IMANI DA MUSULUNCI

A wannan littafi mai suna **Itiqad-nama**, za a yi bayanin hadisin da Manzo (sallallahu alaihi wa sallam) da ya yi magana game da **Imani** da kuma **Musulunci**. Ina fatan imanin musulmi zai ƙara inganta da ƙarfafa ta hanyar wannan hadisi, ta yadda za su yi kyakkyawan amfani da shi don samun tsira da farin ciki. Haka kuma, ni Khalid (Quddisa Sirruh) wanda nike da ɗimbin laifuka ina yi wa kai na fatan samun tsira. Ina roƙon Allahu Ta'ala maɗaukakin Sarki wanda nike da kyakkyawan imanin cewa ba ya buƙatar komi daga wurin kowa kuma baiwarsa da taimakon sa basu da iyaka, wanda kuma yake tausayin bayinsa matuƙa, ya gafarta mani don ban yi wani babban tanadi ba kuma zuciyata mai rauni ce, ga kalamai marasa daɗi da kuma kura-kuran da nike aikawatawa wajen ibada. Allah maɗaukakin Sarki ya kare mu daga yaudara da ribata da ƙaryar shaiɗan, sannan ya kare mu daga bin rubuce-rubuce na kuskure da ƙarya daga maƙiya musulunci kuma ya faranta ranmu. Allah shi ne mafi jinƙai da rahama, kuma mafi taimakon masu taimako.

Kamar yadda malaman addinin musulunci suka faɗa, dukan musulmi namiji ko mace da ya san ciwon kansa (**mukallaf**) ko ya kai munzalin balaga (baligh) kuma ya mallaki hankalin kansa (aqil) to dole ne ya san da Allahu Ta'ala, sannan yayi imani da siffofinsa (wato Sifat adh-Dhatiyya[1] da as-Sifat ath-Thubutiyya[2]) na Allahu Ta'ala. Wannan shi ne abinda ya zama wajibi (fard) ga kowa da kowa domin rashin sani ba hujja ba ce laifi ne. Ni Khalid Ahmad al-Baghdadi na rubuta

---

[1] Siffofin da ake dangantawa da zatin Allah guda shida su ne kamar Al-wujud, wato samuwar Allah, sai Alkidam, wanda ba ya da farko, sai Albaka' wanda ba shi da karshe, sai Alwahadaniya wanda ba shi da abokin tarayya, sai Almukallafatu lil hawadisi wanda bai yi kama da kowace irin halitta ba da kuma Alkiyamu bi nafsihi, wato wanda ya tsayu da kansa ba ya bukatar komi daga wurin kowa. Babu wata halitta da ke da wadannan siffofi guda shida. Wasu malaman sun tafi a kan cewa Alwahadaniya da Almukallafatu lilhawadisi ma'anarsu daya ce. Don haka siffofin na Allah guda biyar ne.

[2] Siffofin Allah na siffatus Subutiyya guda takwas ne kamar su Alhayyu, wato rayayye, Al'ilmu masani, Assam' mai ji, Albasar mai gani Alqudra' mai kudurta komi, Alkalam mai yin magana, Al'irada' mai iko akan komi sai Attakwin mai yin yadda ya so. Kowane daga cikin wadannan siffofi na musamman ne wadanda babu mai irin su, kuma ba su sauyawa.

wannan littafi ne ba wai don nuna na fi kowa ilimi ba ko don yin wani suna, sai dai don in bayar da gudummawata ga ilimin addinin musulunci da musulmi.

Dukkan wani abu koma bayan Allahu ta'ala ana kiran sa **Ma-siwa** ko **alam**. Mutane suna kuskuren cewa dukkan abubuwa suna faruwa ne kawai haka nan ta hanyar yanayi mai samar da kansa (**nature**). To amma ba haka ba ne, domin an yi lokacin da babu halittu baki ɗaya. Allahu ta'ala shi ne wanda ya halicce su dukan su. Dukan halittu sun kasance abinda aka samar a yayin da babu su a da, sannan kuma suna iya gushewa bayan an halicce su da nufin Allah. Hadisi ya nuna cewa **Allahu Ta'ala kadai ne ba a halitta ba, amma kowa da komi halitta su aka yi**.

Wata alama ta biyu ita ce mai nuna dukkan halittu suna caccanzawa[1] a lokuta daban daban. Sai dai kuma abinda ba ya da farko shi ne ba zai taɓa canzawa ba. Zatin Allahu Ta'ala da siffofinsa ba su da farko balle ƙarshe kuma ba za su taɓa canzawa ba.

Wata alama mai nuna cewa duniya mai ƙarewa ce shi ne saboda halittu suna da farko, kuma sun wanzu a lokacin da babu su kwata-kwata.

Akwai samammun abubuwa guda biyu: **Mumkin** da **Wajib**[2] da suka haɗa da waɗanda suka samu bayan da babu su da wanda yake samamme. Saboda haka muddin samamme na hakika bai samu ba to ba abinda zai samu, kuma shi abinda aka samar din ba zai iya samar da kansa ba, balle ya samar da wani. Don haka shi wanda ya halicci abin halitta dole ne ya kasance samamme ne da ma can. Samuwar duniya shi ya nuna cewa wanda ya samar da ita da ma can

[1] Ita duniya ana samun sauye-sauye daga abubuwanta. Alal misali, muna ganin sinadaran da ke doron kasa suna karewa ko daina amfani ko kuma siffarsu ta canza zuwa wasu abubuwa. A wannan zamani da muke ciki, sinadaran makamashin atom da na nukiliya da aka gano ba da dadewa ba sun sanya wasu sinadarai sun bace an mayar da su makamashi.

[2] **Alwajud** it ace samuwa. Akwai nau'o'in samuwa guda uku; na farko shi ne **Wajib Alwujud** wato samuwar da ta zama wajibi wadda a ko da yaushe tana nan kuma da ma ba a yi wani lokacin da ba ta nan ba, har wa yau kuma babu wani lokacin da za ta gushe a nan gaba. Allah madaukakin Sarki shi kadai ne ke samamme na hakika. Na biyu kuma shi ne abinda bai samuwa, kuma har abada haka zai kasance, wato kamar yi wa Allah kishiya ko kuma haɗa shi da wani ko kuma wanda ya yi kama da shi. Na uku shi ne samuwa wadda tana iya wakana kuma ba dole ne ta wakana ba kamar duniya da abinda ke cikinta baki ɗaya. Kamar dan adam da sauran halittu duka an yi zamanin da babu su, daga baya suka wanzu.

samammen ne. Samamme na hakika shi ne wanda ya samar da kansa ba wani ya samar da shi ba. Kalmar **'Khuda'** a harshen Farisa wadda ma'anarta sunan Allah tana nufin abinda ko da yaushe yana nan wato bai faru ba kuma ba zai kare ba (A duba babi na 89 mai maganar 'Akwai Allah kuma shi kadai ne').

Mun karanta cewa nau'o'in samuwa suna cike da abubuwan ban mamakin da ba su misaltuwa, kuma ilimin kimiyya yana gano sabbin abubuwan a kowace shekara. To dole ne makirkirin wadannan abubuwa ya kasance **Hayy** (Rayayye), **Alim** (Masani), **Qadir** (Mai iko), **Murid** (Mai yin abinda ya So), **Sami** (Mai ji), **Basir** (Mai gani), **Mutakallim** (Mai magana), sannan kuma **Khaliq** (Mahalicci) domin kuwa mutuwa da jahilci da rauni da tilasta yin wani abu da kurmanci da makanta da bebanci dukkan su alamu ne na gazawa da rauni waɗanda sun koru ga Allahu ta'ala. Bai yiwuwa a ce Allah na tare da waɗannan siffofi wanda shi ne ya halicci wannan duniya da abinda ke ciki kuma cikin tsari, sannan ya kare su daga rushewa.

Bugu da ƙari, mun kuma ga waɗannan siffofi maɗaukaka waɗanda babu rauni a cikin su. Allah shi ne ya halitta su a cikin halittarsa. Da babu waɗannan siffofi tare da shi ta yaya zai ƙirƙire su a halittu? Da babu waɗannan siffofi tare da shi da ikon halittun zai wuce nasa.[1]

Muna kuma iya ƙarawa da cewa mahaliccin wannan duniya da abinda ke cikin ta ya mallaki dukkan siffofin iko kuma da abinda ya so ba tare da yin

[1] Dukan wani abun halitta, kama daga sinadarin atom har zuwa taurari an halitta shi ne ta hanyar wasu lissafe-lissafe da ƙa'idoji. Ka'idojin da ke cikin ilimomin kimiyya da aka sani irin su ilimin sanin yanayi da na haɗa sinadarai da na sararin samaniya da na halittu suna rikita tunanin ɗan Adam. Shi kansa Darwin ya furta cewa a lokacin da ya tsaya ya yi tunani kan irin yadda halittar ido take da sarƙakkiya sai ya ji kamar zai koma mahaukaci. Iska ƙunshe take da sinadarin nitrogen na adadin kashi 78, sai oxygen mai kashi 21 da kuma sinadarin gas mai adadin kashi 1. Wannan wata gauraya ce ba wai abun da ke dunƙule wuri ɗaya ba. Da a ce sinadarin iskar oxygen zai zarce kashi 21, to da ta ƙona huhunmu. Sannan kuma da a ce ƙasa yake da kashi 21 to da ba zai iya ƙona sinadarai masu fa'ida wajen taimaka wa rayuwar ɗan Adam a cikin jini ba. Don haka ba zai yiwu mutum ko dabba su rayu ba. Shi wannan kashi 21 ba ya canzawa a ko ina, ko da kuwa a lokacin da ake ruwan sama ne. Don haka wannan ba ƙaramar baiwa ba ce. Wannan kaɗai bai isa ya nuna samuwar Allahu Ta'ala da ikonSa ba? Halittar ido ba komi ba ne idan aka kwatanta da wannan abin mamakin. Zai yiwu a ce wanda ya halicci waɗannan abubuwa masu ban mamaki waɗanda ake koyar da su a matsayin ilimin kimiyya ya kasance mai raunin sifa?

kuskure ba, sannan kuma babu ɗaya daga cikin siffofin da ke da wani rauni, tunda kuwa wanda ke da rauni ba zai iya zama mai halitta ba.

Bayan wanɗannan ƙwararan hujjoji, ayoyin Alƙur'ani da hadisi sun yi bayanai ƙarara cewa, Allahu ta'ala yana da siffofi na iya aikata dukkan abin da ya so. Don haka ba a yarda a musanta wannan ba, saboda musu yana iya haddasa kafirci. Su waɗannan siffofi wato **as-Sifat adh-Dhatiyya** da kuma **as-Sifat ath-Thubutiyyasu** ne ake kira siffofin **Uluhiyya**. Idan mutum ya amince da cewa ɗan Adam ko wata halitta sun mallaki irin waɗannan siffofi to ya zama **mushrik** (wato mai haɗa Allahu ta'ala da wani).

## -3-

## SHIKA-SHIKAN MUSULUNCI

Tare da taimakon Allahu ta'ala, wande ke kula da dukkanin halittu a kowane lokaci mai ji mai gani kuma wanda ke bayar da dukkan wani taimako da baiwa, a yanzu za mu fara bayani kan faɗar Manzo (sallallahu Ta'ala alaihi wa sallam).

Babban sahabi kuma masoyinmu, Umar Bin Khaɗɗab (radiyallahu Taala anh) wanda jigo ne daga cikin jagororin musulmi, kuma ɗaya daga cikin manyan sahabban manzon Allah, shahararre ne wajen tsare gaskiya, ya faɗa cewa wata rana mai albarka su 'yan kaɗan daga cikin sahabbai suna tare da manzon tsira, wadda wannan wata rana ce mai cike da wata irin albarka wadda da wuya wani mutum ya sake ganin irin ta a rayuwarsa. A wannan rana da lokaci dai Sayyidina Umar cike yake da farin ciki na samun damar kasancewa tare da Manzo yana ganin fuskarsa maɗaukakiya da ta kasance abin faranta rai ga zukata. Domin ƙara jaddada ɗimbin albarkar da ke tattare da ranar ne ma Umar yake ganin kamar da wuya a samu rana da lokaci masu ɗimbin albarka kamar wannan rana, saboda samun damar ganin Mala'ika Jibrilu a cikin siffar 'yan Adam, har ma ya ji muryarsa da jin saƙon da ya zo da shi na ilimin da ɗan Adam ke matuƙar buƙata cikin sauƙi kuma ta hanyar Manzon Allah tsira da aminci su tabbata a gareshi.

A daidai wannan lokaci ne dai wani mutum ya zo kusa da mu tamkar yanayin ɓullowar cikakken wata. Yana sanye da tufafi masu fari tas sannan kuma da gashinsa baƙi ƙirin. Har wa yau kuma ga shi babu wata alamar ƙura ko gajiyar tafiya tare da shi. Daga cikin mu sahabbai babu wanda ya gane ko wanene, domin kuwa ba ya daga cikin mutanen da muka taɓa gani. Ya zauna a gaban Manzon Allah (Tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi), ya durƙusa,

guwawunsa kusa da na manzon Allah maɗaukaka. Wannan mutum da ya zo cikin siffar mutane dai Mala'ika Jibrilu ne. Duk da yake dai yanayin zaman nasa ya sha bamban, wannan ya nuna mana aya cewa idan aka zo maganar neman ilimin addini, to babu maganar jin kunya ko nuna girman kai ko wata gadara. Wannan ɗabi'a da mala'ika Jibrilu ya nuna ita ta nuna alamar cewa yana da buƙatar nuna wa sahabbai cewa kowa da kowa na iya yin tambaya a kan abinda yake buƙatar sani game da addinin musulunci daga wurin malamai ba tare da jin wata kunya ba, domin kuwa babu zancen kunya ga mutum ya koya ko ya koyar da ilimin na addinin musulunci ko kuma ya aikata ayyukan bautar Allah madaukakin Sarki.

Daga nan ne sai wannan mutum mai alfarma ya ɗora hannuwansa a kan guwawun Manzon Allah maɗaukaka, sai ya tambaye shi **'Ya Manzo ka ba ni labarin menene musulunci kuma yaya ake zama musulmi'**.

Ma'anar **Islam** (musulunci) ta asali dai ita ce miƙa wuya kamar yadda manzon tsira ya bayyana. Kalmar Musulunci kalma ce da aka gina a kan manyan ginshiƙai ko shika-shikai guda biyar na addinin musulunci kamar haka:

1. Na farko kamar yadda Manzon tsira ya ce, **furta Kalmar shahada**, cewa **"Ash'hadu an la ilaha illa Allah wa ash'hadu anna Muhammadan abduhu wa rasuluh."** Ma'anarta shine 'Na shaida babu abun bautawa da gaskiya sai Allah kuma Muhammadu Manzonsa ne' a wani ƙaulin kuma ana nufin dukkan wani mutum mai hankali da ya kai munzalin balaga kuma yana iya magana zai faɗi cewa **"Babu wani wanda ya cancanta a bauta masa ko a bayan ƙasa ko a sararin samaniya face Allah madaukakin Sarki shi kadai. Shi ne samamme wanda ke da iko a kan kowa da komi wanda ba shi da wani rauni ko wata gazawa. Haka kuma, dole ne mutum ya yarda da wannan har a cikin zuciyarsa."** Kazalika, dole ne mutum ya faɗa kuma ya yi imani cewa mutum mafi ɗaukaka da daraja wato Annabi Muhammadu (Tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi) mai annurin fuska da launin fari da ja abin sha'awa mai baƙaƙen idanu da goshi mai faɗi maɗaukaki kuma mai kyawawan halaye da ɗabi'u, wanda ba a iya ganin inuwarsa a ƙasa, mai taushin magana sannan kuma ake kiran sa Balarabe saboda an haife shi a garin Makka daga Zuri'ar Banu Hashim, shi ne wanda Allah maɗaukakin Sarki ya zaɓa a matsayin Manzonsa. Mahaifiyar Annabi dai ita ce Amina 'yar Wahab. An haife shi a safiyar ranar litinin 20 ga watan Afrilu (a lissafin kwanan wata na Miladiyya) a shekara ta 571. Da yakai shekaru arba'in, sai aka sanar dashi cewa shi Annabi ne [Ranar Litinin, Ramadan, 17, 610]. Wannan shekarar ita ake kira da shekarar **'Bi'tha'** (turo Annabi domin

kiran mutane zuwa ga turbar gaskiya). Daga nan ne ya fara kira ga jama'a zuwa ga tafarkin addinin musulunci a garin Makka har na tsawon shekara 13. Daga nan kuma ya yi hijira zuwa garin Madina a bisa umurnin Allahu Ta'ala. Sai kuma daga nan ya ci gaba da yada addinin musulunci a fadin duniya baki daya. Bayan shekara goma da yin hijira ne Allah ya karbi ransa, a ranar litinin 12 ga watan Rabi'ul auwal wanda ya yi daidai da watan Yulin shekara ta 632 Miladiyya.[1]

2. Na biyu daga cikin shika-shikan musulunci ita ce **sallah a kan lokutanta**, wato sau biyar a rana ta hanyar cika dukan sharuɗɗa da ƙa'idojinta. Ya zama wajibi ga kowane musulmi ya san lokutan yin **sallah** tare da yin ta sau biyar a rana. Bin lokutan sallah waɗanda jahilai da ba su bin mazhabobi suka tsara a kan kuskure, ma'ana waɗanda ba su bin ɗaya daga cikin mazhabobin nan guda hudu, yin sallah kafin shigar lokacinta mummunan aikin zunubi ne, kuma sallar ba karɓaɓɓiya ba ce. Ana gane lokacin sallah ne ta hanyar kiran sallah da ladan zai yi. Muryoyin waɗanda ba su yi imani ba da na 'yan bidi'ah da kayan sauti ba su ne kiran musulmi ya zuwa ga sallah ba. Dole ne a yi sallah ta hanyar kiyayewa da farillai da sunnoninta tare da kasancewa cikin natsuwa da mayar da zuciya baki ɗayanta ga Allah maɗaukakin Sarki. A cikin **Alkur'ani** mai girma, ana kiranta da **'Sallah'** a matsayin nau'in ibadar da musulmi kan yi don bautar Allah, yayin da su kuma mala'ikun rahama suke istigfari don neman yafiya da gafarar

[1] Kamar yadda masana tarihi suka ce, Annabi ya shiga wani kogo da ke kan tsaunin Sawr wajejen marecen ranar Alhamis 27 ga watan Safar na shekarar Miladiyya ta 622 a lokacin da ya yi hijira daga birnin Makka zuwa birnin Madina. Ya bar kogon a ranar Litinin da dare ya shiga Quba, wato wata gunduma da ke kusa da Madina a ranar Litinin 8 ga watan Rabi'ul Awwal wanda ya zo daidai da 20 ga watan Satumba na shekarar Miladiyya, kuma 7 ga watan Satumba na shekarar Yahudawa. Wannan rana ta farin ciki ta hijira ita ce ta zama ranar farko ta lissafin kwanan wata ga musulmi. Amma su kuma mabiya Shi'ah lissafin su na kwanan watan hijira ya fara ne watanni shida kafin wannan lissafin, ma'ana ya soma daga bukukuwan Nauruz na Majusawa masu bautar wuta a ranar 20 ga watan Maris. Manzon Allah ya tsaya a Quba har zuwa ranar Alhamis a lokacin da tsawon daren da na ranar suka zamanto ɗaya a ko ina cikin duniya, sannan ya bar gundumar a ranar Juma'a, ya shiga birnin Madina kuma a ranar. Farawar watan Muharrama na shekarar, wanda ya yi daidai da ranar Juma'a 16 ga watan Yuli shi ne aka amince da shi a matsayin farkon farawar lissafin kwanan watan hijira. Watan hijira wanda a cikin sa shekarar Miladiyya ta fara ƙasa yake da shekarun Miladiyya da tsawon shekaru 622, sannan kuma shekarun Miladiyya wanda shekarun hijira suka fara a cikin sa ya wuce na sabuwar shekarar ta hijira da tsawon shekaru 621.

ubangiji. Sallah a addinin musulunci tana nufin aikata wani aiki tare da karanta ayoyi kamar yadda ya zo a cikin littattafan ilimin sallar. Akan fara sallah ne da yin kabbarar harama wato faɗin Kalmar **'Allahu Akbar'**. A nan maza sukan furta kalmar bayan sun ɗaga hannuwansu zuwa daidai kunnuwa da ajiye su a kan cibiya, yayin da su kuma mata sukan ɗaga hannuwa zuwa bakin kafaɗa su ajiye su a kan ƙirji. Sallah takan ƙare ne da yin **sallama** da juyar da kai a gefen dama da farko sai kuma ta gefen hagu bayan zaman tahiya.

3. Na uku daga cikin shika-shikan musulunci shi ne fitar da wani ɓangare na **dukiyar da mutum ya mallaka don bayarwa a matsayin zakka**. Ma'anarta ta kalma, ita ce tsarkakewa, ko gyarawa don abin ya zama mai kyau ko mai inganci. A ibadance kuma **zakka** tana nufin mutum ya mallaki dukiya da ta wuce wani adadi da ake kira **nisabi** don bayarwa ga musulmin da aka zayyana a cikin Alkur'ani ba tare da tozarta su ba. Ana bayar da zakka ne ga nau'o'in mutane har guda bakwai. Akwai nau'o'in zakka guda huɗu a cikin dukan mazhabobi guda hudu. Akwai zakkar zinari da azurfa, sai zakkar kayan sayarwa da zakkar dabbobi masu ƙafafuwa huɗu da suka yi kiwo a fili na tsawon fiye da rabin shekara, da kuma zakkar dukan kayan amfanin gonar da aka noma. Nau'i na huɗu na zakka wanda ake kira **'Ushuri'** ana fitar da shi ne da zarar an ɗebe amfani. Sauran ukun kuma ana fitar da su bayan shekara ɗaya da kaiwa matsayin nisabi.

4. Na hudu daga shika-shikan musulunci shi ne **"azumtar kwanakin watan Ramadan."** A ma'anar kalma azumi (**sawm**) yana nufin 'Kare aukuwar wani abu a kan wani abu'. A ibadance kuma azumi yana nufin kamewa daga aikata wasu abubuwa guda uku da rana a cikin watan Ramadan. Kamar yadda Allah maɗaukakin Sarki ya yi umurni, wannan ya ƙunshi hani daga cin wani abinci, ko shan wani abin sha ko kuma yin jima'i. Azumin Ramadan yakan soma ne da ganin jinjirin wata daga ɓangaren yamma na sararin samaniya. Ba lalle ne ya fara a lokacin da aka ƙayyade na lissafin kwanan watan kalanda ba.

5. Na biyar daga shika-shikan musulunci shi ne **"gudanar da aikin hajji ga mai iko ko hali aƙalla sau ɗaya a tsawon rayuwar mutum."** Zuwa aikin hajji don sauke farali ya wajaba a kan mutumin da ke da hali da isassun kuɗin da zai ziyarci birnin Makka ya dawo, ciki har da tanadin isassun kuɗin hidimar iyalinsa da zai bari a gida kafin ya dawo. Farilla ne ga mutum musulmi ya je aikin hajji aƙalla sau ɗaya a rayuwarsa, wanda ya haɗa da yin ɗawafi a zagayen ɗakin Ka'aba da tsayuwar Arfa muddin dai babu wata matsala kuma akwai cikakken ƙoshin lafiya.

Bayan da wannan mutum mai alfarma ya gama jin waɗannan amsoshi daga bakin Manzon Allah sai ya ce masa **"Ya Manzon Allah ka faɗi gaskiya"**. Sayyidina Umar Allah ya yarda da shi yace daga nan sai sahabban da ke wurin suka cika da mamakin irin ɗabi'ar da wannan mutum ya nuna ta yin tambayoyi da gaskata amsoshin da aka ba shi. Mutum yakan yi tambaya ne da nufin neman sanin abinda bai sani ba, to amma faɗin cewa gaskiya ne shi ya nuna cewa mai tambayar ya san amsar abin da ya tambaya.

Mafi girma daga cikin waɗannan shika-shikai guda biyar shi ne furta **Kalmar shahada** da yin imani da ma'anarta. Na biyu kuma shi ne yin sallah sai azumtar watan Ramadan sai aikin hajji sai kuma na ƙarshe zakka. An amince baki ɗaya cewa Kalmar shahada ita ce farko. Dangane da jerin sauran shika-shikan su hudu kuma, galibin malaman addini sun tafi a kan cewa Kalmar shahada ita ta zo farko daga cikin shika-shikan tun a farkon zuwan addinin musulunci. An wajabta salloli biyar a rana ne a lokacin 'Mi'iraji' (Duba shafi na 41) wato a cikin shekara ta 12 ta Bitha, shekara daya da 'yan watanni kafin hijira. Shi kuma azumi an wajabta shi ne a cikin watan sha'aban, shekara ta biyu da yin hijira. Bayar da zakka ya zamo farilla a cikin watan Ramadan wato a wata ɗaya bayan da aka wajabta azumi. An farlanta aikin hajji a shekara ta tara da yin hijira.

Duk mutumen da ya ƙaryata ko ya ƙi aikatawa ko ya kushe ko kuma ya yi watsi da ɗaya daga cikin waɗannan shika-shikai na musulunci to ya kafirta (Allah ya tsare mu). Kazalika duk wanda bai amince da daya daga cikin wasu abubuwa da aka yi ittifakin cewa halal ne ko haram ba, ko kuma wanda ya halatta haram da wanda ya haramta halal to shi ma ya zama kafiri. Idan mutum ya ƙaryata ko ya ƙyamaci ɗaya daga cikin abubuwan da addinin musulunci ya zo da su kuma ya kasance jahilin da ke zaune a ƙasar da musulmi suke, ya ji su kuma ya san su to wannan mutum ya kafirta.[1]

[1] Alal misali, cin naman alade da shan giya da caca da tsiraici ko nuna al'aura a fili ga mace budurwa ko kuma babba, kamar abin da ya kunshi gashi da kafada da kafafuwa, sai kuma nuna al'aura ga namiji kamar abin da ya shafi daga guiwa zuwa cibiya dukan su haramun ne. Dukan mazhabobin nan guda hudu da suka yi bayani a kan umurni da hanin da Allah madaukakin Sarki ya yi sun yi bayani karara a game da al'aura da sassan jiki da ya kamata a boye da wadanda suka kamata a nuna a fili. Don haka wajibi ne ga musulmi ya kiyaye wajen suturta bangarori da sassan jiki da suka kamata a suturta kamar yadda mazhabar da yake bi ta tanada. Haramun ne ga wasu su kalli tsiraicin wasu. Ya zo a cikin littafin **"Kimya As-sa'ada"** cewa haramun ne ga mace ta fita ba tare da rufe kanta ba ko gashinta

ko kafadunta ko kafafuwanta sannan kuma haramun ne ta fita da matsattsun tufafi ko sanya turare mai kamshi da jan hankali.

Iyaye ko mazaje masu aure ko ‘yan uwa da suka bayar da dama ko izini ga irin wadannan matan su fita cikin irin wannan sifa su ma suna da kaso na zunubi da azaba. Amma idan sun tuba Allah zai yafe masu kuma su kubuta daga azaba. Allah madaukakin Sarki yana son masu tuba. A cikin shekara ta uku ta hijira ne aka saukar da wahayi kan mata da ‘yanmatan da suka balaga da su guji nuna kansu ga mazajen da ba muharramansu ba. Don haka bai kamata mu yarda da ikirarin ‘yan leken asirin Birtaniya da ‘yan korensu ba cewa saukar da aya a kan sanya hijabi ga mata wata kirkira ce ta malaman fikihu wadda ta zo daga bisani.

Dukan mutumen da ya ce shi musulmi ne to dole ne ya tantance dukan wani abinda zai aikata ya san cewa mai kyau ne ko kuma marar kyau. Idan kuma bai sani ba, to sai ya tambayi malaman sunnah ko kuma ya karanta littattafansu, domin kuwa idan ya kasance abin da yake aikatawa ya saba wa musulunci to ba zai kubuta daga samun zunubi ba ko kuma kasancewa marar imani. Kamata ya yi a kullum musulmi ya rika neman gafarar ubangiji domin akan gafarta zunubin da aka aikata bayan neman gafara, amma muddin ba a neman gafarar zunubi, to sai a fada cikin halaka a nan duniya da kuma lahira. Tanadin hukunci a kan laifuka yana nan a wurare daban daban cikin Alkur’ani mai girma. Dukan musulmin da ya aikata zunubi mai girma za a hunkunta shi daidai girman laifin da ya aikata sannan a fito da shi, inda shi kuma kafiri da wanda bai yarda da Allah ba da masu kokarin yin zagon kasa ga addinin musulunci wato zindikai zai a jefa su cikin wuta har abada.

Sassan jiki da suka kamata maza da mata su rufe su ne ake kira **‘Al’aura’**. Haramun ne mutum ya nuna tsiraici ko al’aurarsa kuma haramun ne wani mutum ya kalla. Duk wanda ya ce ba wani tanadin rufe al’aura a cikin nassi ko koyarwar addinin musulunci to ya kafurta, domin wannan tanadi ya zo a cikin dukan mazhabobin nan guda hudu.

Dukan mutumen da ya ce shi musulmi ne to dole ne ya nemi ilimi kuma ya bayar da muhimmanci ga shika-shikan imani da na musulunci bayan kuma ayyukan da aka farlanta masa da wadanda aka hane shi da yi kamar yadda duka mazhabobin suka zo da su. Rashin sani ko rashin ilimi ba hujja ba ce domin yana kama da rashin imani. Sassan jikin mace in banda hannuwanta da fuskarta dukan su al’aura ne a fadar mazhabobin guda hudu. Idan mutum a kan sakaci ya nuna wani bangaren jikinsa da yake al’aura amma sai ya kasance ba al’aura ba ne a cikin daya daga cikin mazhabobin to bai kafurta ba, sai dai kawai ya aikata babban laifi kamar yadda ya zo a cikin mazhabar da yake bi. Misalin wannan shi ne mutum ya fitar da cinyarsa a fili. Wajibi ne mutum ya koyi abinda wani bai sani ba.

Da zarar ka sami ilimin cewa akwai zunubi tattare da aikata wani aiki, to sai ka hanzarta tuba domin ka tsira. Karya da gulma da zunɗe da giba da sata da cuta da ha’inci da ɓata suna da cin amana da rashin biyan haƙki da yi wa gwamnati bore a kan wasu dokokinta da rashin biyan haraji dukan su laifuka ne. Haka ma aikata su a kan waɗanda ba musulmi ba ko a cikin ƙasashen da bana musulmai ba haramun ne.

## -4-

## GINSHIKAN IMANI

Wannan mutum mai alfarma, ya sake wata tambaya cewa **“Ya rasulullah! ba ni labari game da Imani”**. Mala’ika Jibrilu (alaihi-salam) ya sake tambayar shugaban mu Manzon Allah (sallallahu Ta’ala alaihi wa sallam) da ya yi masa bayani akan imani. Asalin kalmar imani a nahawu tana nufin mutumin da aka sani kuma aka amince masa. A musulunce kuma, imani yana nufin yarda da amicewa Muhammadu (Sallallahu alaihi wa sallam) manzo ne da Allahu Ta’ala ya aiko da gaskiya da shiriya da kuma yarda cewa shi shugaba ne wanda Allah ya zaɓa, da kuma amincewa da saƙon da ya zo da shi da furta kalmar shahada da baki a duk lokacin mutum ya samu dama. Karfin imani shi ne wanda zai kasance kamar yadda muka san tabbas ne wuta tana ƙuna, sannan dafin maciji yana kisa, don haka mu yi ƙoƙari mu guje su. Ya kamata mu yi imani da Allah maɗaukakin Sarki da kuma siffofinsa kuma mu girmama su har a cikin zukatanmu, mu nemi yardarsa, mu yi kwaɗayin rahamarsa, mu guji fushinsa da azabarsa sannan mu riƙi imani a cikin zukata tamkar zane a kan dutse.

Imani da musuluncin da Annabi Muhammadu (Sallalahu alahi wasallam) ya zo da su iri ɗaya ne. Yarda da amincewa da ma’anar kalmar shahada yana cikin dukkan su. Duk da yake suna da bambanci ta fuskar ma’ana, amma babu bambanci tsakaninsu a cikin addinin musulunci. Tambaya a nan ita ce, shi imani abu daya ne ko ya ƙunshi wasu sassa da dama? (Idan har ya haɗa wasu sassa, to sassan guda nawa ne). Ayyuka da ibada suna daga cikin sassan imani ko ba su daga ciki? Yayin da ka ce “ina da imani” ya dace ka ƙara da Kalmar **“Insha’allahu Ta’ala”** ko kuwa? Akwai ƙaranta ko yawa a cikin imani? Shin imani halitta ne? mutum da ikonsa ne yake yin imani ko kuwa masu imani suna yi ne ta hanyar tursasawa? Idan akwai tilastawa wajen yin imani me ya sa aka umruci kowa ya yi imani. Za a dauki dogon lokaci wajen fassara ko bayar da amsoshin waɗannan tambayoyi ɗaya bayan ɗaya. Don haka ba zan bayar da amsar su daban daban ba a nan. Amma yana da kyau a sani cewa kamar yadda Ash’ari wanda yake daga cikin manyan malaman sunnah wadda Imam Abu al-Hassan al-Ash’ari (Quddisa Sirruh) (ya assasa da kuma mazhabobin Imamu shafi’I da Imamu Maliki da suka biyo baya da) Mu’utazilawa (waɗanda suka fanɗare kuma suke daga cikin ƙungiyoyin ‘yan bidi’a su 72), ba abu ne (jaiz) mai iya yiwuwa ba Allah Ya umurce mu da mu aikata wani aikin da ba shi yiwuwa ba. Kamar yadda

Mu’utazilawa suka ce, ba abu ne mai yiwuwa ba ga Allahu Ta’ala ya bayar da umurnin aikata wani abu wanda ba a ƙarƙashin ikon mutum yake ba.

Sai dai kamar yadda Ash’ari ya ce, abu ne mai iya yiwuwa duk da Allah bai umurce shi ba. Umurtar mutane su tashi sama yana daga cikinsu. Babu inda Allahu Ta’ala ya umurci ‘yan Adam su aikata ayyukan da ba su iyawa ko a cikin sha’anin imani ko a ayyukan ibada. A kan wannan dalilin, idan mutum muddin dai yana musulmi ya haukace ko ya fita hayyacinsa ko ya yi barci ko ya mutu, to yana nan a cikin musuluncinsa duk da ba ya cikin yanayin da za a tabbatar da haka.

Bai kamata mu yi tunanin ma’anar imani ta nahawu ba a cikin wannan hadisi tunda ko waɗanda ba su san harshe ba a ƙasashen Larabawa sun san ma’anarta a nahawu, wadda take nufin tabbatarwa ko yarda. Ko shakka babu, manyan sahabbai (Radhiyallahu Ta’ala anhum ajma’in) sun san ta, amma mala’ika Jibrilu yana son ya karantar da mutane ma’anar ta ta hanyar tambayar Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) game da ma’anar imani a cikin musulunci. **Imani** yana nufin a yarda ko a tabbatar har cikin zuciya da kuma jiki tare da furta ginshiƙan guda shida da gasganta su. Domin kuwa Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya ce imani shi ne yarda da waɗannan abubuwa guda shida.

1. Na farko daga cikin ginshiƙan imani shi ne mutum ya yarda da cewa Allahu Ta’ala shine **Wajib al-Wujud (samamme ne) wanda ba wanda ya cancanta a bauta masa (Mabud), kuma shi ne mahaliccin dukkan wani abu halittacce**. Imani da cewa Allâhu ta’âlâ shi kaɗai tilo ya halicci dukkan kowa da komai [duk wasu ƙwayoyin abubuwa, ƙwayoyin zarra, ƙwayoyin al amura, ƙwayoyin zarra dake dunƙule, ƙwayoyin zarrar dake rarrabe, sinadaran da suka fita daga kwayoyin halitta masu rai, tantanin halittu, rayuwa, mutuwa, dukkan wani da yake wakana, dukkan nau'in na karsashi da tsarin makamashi, motsitstsika, dokoki, kurwoyi, mala'iku da dukkan abubuwa masu rai ko marasa rai da suka samo asali daga babu, kuma dukkanninsu (Allâhu ta'âlâ) ya sanya suna rayuwa.] a wannan duniyar dama wadda zata zo na gaba, ba tare da lokaci ko kamanceceniya ba, duk da cewa kafin ƙirƙirarsu babu su kwata-kwata. Sa'ilin da ya halicci dukkan halittu dake ciki [a lokaci guda duk da cewar ada basu wanzu ba], Allâhu ta'âlâ [yana halittar wasu daga cikinsu daga cikin junansu, kuma, idan ranar alƙiyama tazo, duk a lokaci guda] zai tarwatsa komai da komai. Shine Mahaliccin, Mamallakin, Mai mulkin dukkan halittu. Tilas ayi imani kuma a bada masaniyar cewar babu wanda ya isa ya mamaye, ya umarci ko ya zamo mafifici ga Allâhu ta'âlâ. Dukkan wani nau'i na fifiko, dukkan wata sifar gwaninta, Allâhu

ta'âlâ ne kaɗai mamallakinta. Babu wata sifar naƙasa ko gazawa da ta wanzu a gare shi. Yana da ikon yin yadda yaso. Baya yin wani abu da nufin ya amfani kansa ko wasu. Baya taɓa yin wani abu don a biya shi. Amma a dukkan komai da yake yi, akwai ɓoyayyun siloli (hikimomi), amfaninnika, ni'imomi da alfarmomi.

Ba a tilasta wa Allah ya yi wani abu mai kyau ko mai amfani don halittunsa, kuma ba a tilasta masa don ya daɗaɗa wa wasu ko kuma ya munana wa wasu. Ganin damarsa ne da ikonsa da zai sanya dukkan masu laifi a aljanna, kuma adalcin sa ne da zai sanya dukkan waɗanda suka bauta masa a cikin wuta. Amma sai ga shi cikin ikonsa ya sharɗanta cewa zai shigar da musulmin da suka bauta masa a cikin aljannarsa sannan ya ni'imta su, sannan kuma ya shigar da kafurai a cikin wuta har abada. Allah ba ya saɓa alkawarinsa. Da dukkan halittun duniyar nan za su yi imani da shi kuma su bauta masa ba za su ƙare shi da komi ba, haka kuma ba za su rage shi da komi ba da za su kafurce masa. Allah ne ke ba dukkan dan Adam dama da ikon da zai yi wani abu sannan shi ke ƙaddara aukuwar abun. Duk wani abinda ɗan Adam zai yi yana ƙarƙashin ikon Allah ne. Da bai yarda ba da babu wanda zai zama kafuri ko mai ridda. Sai da ikonsa ne dukkan wani kafurci ko aikata laifi suke faruwa duk da yake ba ya ƙaunar su. Babu wanda ke iya yi masa katsalanda a cikin lamurransa. Haka kuma babu wanda ke da iko ko damar da zai ƙalubalance shi a kan abin da ya ƙaddara zai faru. In ban da yin shirka wato haɗa Allah da wani wajen bauta, yakan yafe babban zunubin da mutum ya mutu yana cikin aikatawa ba tare da ya tuba ba idan ya ga dama. Haka ma yana iya hukunta mutum a kan ƙaramin laifi idan ya so. Ya faɗa cewa ba zai taɓa yafe wa wanda ya mutum yana aikata shirka ba ko kuma ya yi ridda ba. Duk da yake kuma zai azabtar da musulmi masu sallah amma kuma waɗanda imaninsu bai yi daidai da karantarwar sunnah ba, kuma har suka mutu cikin wannan hali ba tare da sun tuba ba. Amma waɗannan musulmin da ke bin bidi'ah ba za su dauwama a cikin wuta ba.

Abu ne mai yiwuwa a ga Allahu Ta'ala da ido a cikin wannan duniya amma ba a taɓa ganin Sa ba. A wajen taron ranar alkiyama (Mahshar) ne kafurai da musulmi masu saɓo za su gan shi a cikin sifa ta alamar fushinsa, yayin da su kuma musulmi na ƙwarai za su gan shi cikin kyakkyawar sifa ta alamar tausayawa. Musulmi na ƙwarai za su gan shi cikin aljanna tare da kyaunsa, haka su ma mala'iku da mata za su gan shi. Su kuma kafirai za a hana masu samun wannan falala. Akwai bushara ma cewa aljannu 'yan dabo su ma ba za su sami wannan damar ba. Kamar yadda galibin malamai suke faɗa, za a karrama

musulmin da Allah yake ƙauna da samun damar ganin alamomi kyawun kamalarsa da ganin sa kowace safiya da marece. Su kuma musulmi masu raunin matsayi za su sami damar ganin sa duk ranar juma'a, su kuma mata a wasu 'yan lokuta kaɗan na cikin shekara kamar a lokutan bukukuwa a nan duniya.[1]

Lalle ne a yi imani da cewa za a gan shi ɗin, sai dai kuma bai kamata mu yi tunanin yadda za mu gan shi ɗin ba tun da kuwa ba a iya gane lamurransa ta amfani da hankali. Lamurransa ba su yi kama da na wannan duniya ba kuma ba za a iya tantance su ta amfani da wata ƙididdiga ta zahiri ko amfani da wasu sinadarai ba. Shi ba wani abun da ake iya gani ko taɓawa ko lissafawa ba ne, sannan kuma wani sauyi bai faruwa a gare Shi. Ba a wani wuri yake ba. Ba Shi da farko balle ƙarshe, gaba ko baya, sama ko ƙasa, dama ko hagu. Don haka ilimi ko hankalin ɗan Adam ba su iya hango ko ƙiyasta yadda Allah maɗaukakin Sarki yake ko kuma yadda za a gan Shi. Duk da yake dai siffofi kamar irin su magana da hannuwa da ƙafafuwa da alƙibla da wuri da sauransu da ake dangantawa da Allah a cikin ayoyin Alƙur'ani da hadisai, to waɗannan siffofi ba su kama da irin waɗanda muka sani a yanzu kuma muke amfani da su. Waɗannan ayoyi da hadisai su ne ake kira **Mutashabihat**, wato masu boyayyar ma'ana waɗanda ba a iya fahimtar yadda suke. Dole ne mu yarda da su amma kuma kada mu ce dole sai mun fahimci yadda suke, ko kuma mu ce sai mun yi

---

[1] Shehin Malami Abdulhak ad-Dahlawi wanda ya rasu a birnin Delhi a cikin shekarun 1642/1052 ya rubuta a cikin littafinsa na Fasha mai suna **Takmil al-iman**: cewa wani ingantaccen hadisi ya faɗa cewa **"Za ku ga ubangijinku a ranar tashin alkiyama ƙuru-ƙuru kamar yadda kuke ganin wata a kwana na goma sha hudu. (14)"** An san Allahu Ta'ala a nan duniya amma ba a bayyane ba. Za a gan shi aranar lahira amma ta yadda bai yiwuwa a fahimci yadda Yake. Manyan malamai kamar su Abul Hassan Al'ashari da Imam as- Suyuɗi da Al-imam al-Bayhaƙi sun ce su ma malai'iku za su gan shi a cikin aljanna. Al-imam al-azam Abu Hanifa da sauran malamai sun ce su ma aljannu 'yan dabo ba za su samu damar shiga aljanna ba in ban da waɗanda suka bi Allah daga cikin su, waɗanda su za a tseratar da su daga wuta. Mata za su ga Allahu Ta'ala 'yan lokuta ƙalilan a cikin shekara kamar irin lokutan bukukuwa na nan duniya. Salihan bayi za su riƙa ganin Sa a kowace safiya da marece, yayin da wasu kuma za su gan shi duk ranakun juma'a. Wannan labari mai daɗin ji kuwa ya haɗa da wasu daga cikin salihan matan, da mala'ikun da aljannun duka, don haka mata masu ilimi da basira irin su Faɗimatuzzahra da Khadijatul Kubra da A'ishat Assiddiƙa da dukan sauran mata salihai na Manzon Allah tare da Sayyida Maryam da Asiya za su samu kulawa ta musamman. Shi ma Al-imam Assuyuɗi ya faɗi haka.

**tawilin** su. Don haka ana iya ba su ma’ana daidai wadda ta dace da Allahu Ta’ala. Alal misali kalmar hannu ana iya fassara shi da ƙarfin iko.

Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya ga Allah maɗaukakin Sarki a lokacin Mi’iraji, amma ba ganin ido ba irin na nan duniya. Dukan mutumen da ya ce ya ga Allah a nan duniya to ya zama zindiƙi. Irin ganin da malamai (Allah ya yarda da su) suke bayani kan sa ba irin ganin duniya ba ne ko kuma na lahira. Ana iya cewa ba ainihin gani ba ne sai dai na misali ta hanyar zukatansu. Wasu manyan malamai sun ce sun gan Shi amma kuma sun yi kuskuren fahimtar misalin ne yayin da suke cikin halin rashin inda suke. Ko wannan na ɗaya daga cikin kalamansu da za iya fahimta kaɗai idan an yi bayaninsu.

**Yanzu ga wata tambaya:** An faɗa cewa yana yiwuwa (wato ja’izi ne) a ga Allahu Ta’ala da ido a nan duniya, to amma yaya mutumin da ya faɗi wani abinda zai iya faruwa zai zama zindiƙi? Idan mutum wanda ya faɗi haka ya kafurta, za a iya cewa wannan abun yana iya yiwuwa?

**Amsar wannan tambaya it ace:** Ma’anar ‘ja’izi’ a nahawu ita ce abin da ke iya yiwuwa ko wanda bai yiwuwa. Sai dai kuma kamar yadda mazhabar al-Ash’ari (wanda ya rasu a Bagadaza a cikin shekarar 941/330) ta zo, yiwuwar ganin ita, ce Allahu Ta’ala yana da ikon sanya wa ɗan Adam wani nau’in halitta na gani a nan cikin duniya wanda ya sha bamban da na ganin kusa da kusa ko ido da ido da Shi, sannan kuma ya sha bamban da ganin ƙuru-ƙuru na halittar Sa a duniya. Alal misali, shi ne mai iyawa, don haka abu ne mai yiwuwa a gare Shi ya nuna wa makahon da ke kudancin ƙasar Andalusiya (Spain) sauron da ke ƙasar Sin (China), ko kuma ya nuna wa mutumin da ke nan cikin duniya wani abu da ke cikin rana ko kuma wata. Wannan ikon Shi kaɗai ke da shi. Abu na biyu shi ne, cewa “Na ga Allah a nan duniya” ya yi saɓani da faɗar ayar **Alkur’ani** da ijma’in Malaman addinin musulunci (wanda suka yi fice a fagen gogewa ta musamman a ilimin fiƙihu da Shari'a).

Don haka duk wanda ya faɗi wannan zance **Mulhidi** ne ko **zindiƙi.**[1] A amsa ta uku kuma, faɗar cewa yana yiwuwa a ga Allahu Ta’ala a nan cikin duniya ba wai yana nufin a iya ganin Sa da ƙwayar ido ba. Sai kuma mutumin da yake cewa ya gan Shi kamar yadda yake ganin sauran wasu abubuwa, to wannan ba abu

---

[1] **Mulhidai** da **zindiƙai** suna cewa su musulmai ne. Mulhidai suna tsaye kan zancensu cewa sun yi imani cewa su musulmai ne kuma suna a kan hanya madaidaiciya. Sai dai su Zindiƙai maƙiyan musulunci ne waɗanda ke ikirarin cewa su musulmai ne domin su cutar da musulunci yayin da suke cikin sa, sannan kuma su ɓatar da alummar musulmi.

ne mai yiwuwa ba. Mutumin da ya yi wannan furuci wanda ya kai ga yin kafurci shi ne ake kira Mulhid ko Zindiq (A karshen waɗannan amsoshi ne Mawlana Khalid ya rubuta cewa "A yi hattara", yana mai yin nuni da amsa ta biyu wadda ita ta fi bayar da ma'ana).

Ba za a iya danganta gushewar lokaci ko rana ko dare da Allah maɗaukakin Sarki ba, tunda kuwa Shi babu wani sauyi tare da Shi ta kowace fuska. Ba za a iya cewa yana a cikin wannan yanayi ko siffa ba a wani lokacin da ya wuce ko kuma zai koma cikin wani yanayin a nan gaba.

Ba ya shiga cikin duk wani abu.[1] Ba Ya tarayya da duk wani abu kuma ba Shi da abokin tarayya ko kishiya ko mai kama da shi ko mataimaki ko kuma mai ba shi kariya. Ba Shi da ɗa ko mahaifi ko mahaifiya ko 'ya'ya ko mata. A ko da yaushe yana tare da kowa sannan kuma yana sane da kowa da komi. Yana kusa da mutum fiye da yadda yake kusa da jijiyar wuyansa. Sai dai kuma kasancewar akwai shi kuma yana tare da mutane da kusanci da su ba wai irin yadda mu muke fahimta ba. Ba a iya fahimtar lamarinsa ta hanyar ilimin malamai, ko wani kaifin tunani ko hankali ko kimiyya ko ta hanyar waliyyai (Allah ya yarda da su).

Tunanin ɗan Adam ba ya iya fahimtar ma'anoninsu. Allahu Ta'ala shi kadai yake a zatinsa da siffofinsa kuma babu wani canji ko bambanci da kan faru a kan su.

Sunayen Allah keɓantattu ne kuma sai waɗanda aka bayyana a musulunci aka amince a yi amfani da su, kuma ba a yarda a yi amfani da wasu kalmomin sunayen ba na daban.[2] Sunayen Sa masu girma da ɗaukaka ne. Kamar yadda aka sani, Yana da sunaye dubu ɗaya da daya 1001 waɗanda ya sanar da 'yan Adam. Amma a cikin addinin musulunci wanda Manzon tsira Muhammadu

---

[1] Mabiya shi'ah waɗanda suka fito daga ƙungiya mai suna **'Nusyri'** sun yi imanin cewa Allah ya shiga jikin Sayyidina Ali. Wannan kuskure ya sa sun zamanto waɗanda ba su yi imani ba.

[2] Alal misali, Ana iya kiran Allahu Ta'ala da kalmar 'Alim' wato masani, amma ba za mu iya amfani da kalmar 'faqih' ba wadda ita ma tana nufin malamin da ya karanci kimiyyar musulunci. Domin kuwa addinin musulunci ba ya amfani da kalmar 'faqih' a kan Allahu Ta'ala. kazalika ba a yarda a kira shi da suna 'God' ba a maimakin 'Allah' saboda kalmar tana nufin 'gunki' ko wani abin bauta. Misali, 'Ox' shi ne abin bautar mabiya addinin Hindu. An yarda a ce 'Allahu Ta'ala shi kaɗai yake, babu abin bauta wa da gaskiya sai Allah'. kalmomi kamar irin su 'Dieu' ta harshen Faransanci da 'Gott' a harshen Jamusanci ana iya amfani da su ga gumaka amma ba ga Allahu Ta'ala ba.

(Sallallahu alaihi wasallam) ya zo da su guda casa’in da tara (99) ne waɗanda ake kira **‘Asma-Ul-lahil Husna’**.

Sifffofin zatin Allah wato **Siffat az-Dhatiyya** guda shida ne sai kuma siffofin **Siffat ath-Subatiyya** na ƙarfin iko wato Uluhiyya guda takwas kamar yadda ɗaya daga cikin mazhabobin sunnah a ƙarƙashin jagorancin Imam Abu Mansur **Almaturudi**, sai kuma daga bisani daga mazhabar Hanafi da Hambali suka zo da su. Siffofin Allah ba su kama da siffofin halittu. Ba za a iya kimanta su ba ta hanyar amfani da hankalin ɗan Adam ko kwatance ko danganta su da wasu siffofi na duniya.

Ya azurta ‘yan Adam da sanin misalan kowane daga cikin waɗannan siffofi. Ta hanyar ganin waɗannan misalai ne kuma za a iya fahimtar siffofin. Tunda dai ɗan Adam bai yiwuwa ya iya fahimtar lamarin Allah, to ba a yarda a yi tunanin fahimtar su ba. Siffofin guda takwas kowannensu ya sha bamban kamar yadda suka sha bamban da na zati. Waɗannan siffofin sun ƙunshi **Hayy** rayayye, **Ilm** (masani), **Sam’i** (mai ji), **Basir** (mai gani), **Qudra** (mai yin abin da ya so), **Kalam** (mai Magana), **Irada** (mai ikon zartar da komi), sai kuma **Takwin** (mai fasaha). A wani ƙaulin kuma Mashiyya (mai Ikon zartarda wani abu) kusan abu ɗaya ne da Irada.

Kazalika, shi ne ya halicci ababen halitta daban daban a bayan ƙasa kuma shi ke kare su daga rugujewa, har wa yau dai shi kaɗai ne. Babu wani canji tare da shi. Kowace halitta tana buƙatar taimamkonsa a kowane lokaci kuma ta kowace hanya, amma Shi bai buƙatar taimakon kowa.

2. Na biyu daga cikin ginshiƙan imani shi ne yin **imani da Mala’ikun Allahu Ta’ala**. Kalmar ‘Mala’ika tana nufin ‘ɗan aike’ ko ‘mai kai saƙo’. Mala'iku sun kasance masu gangar jiki amma kuma jauhari wanda sammatsinsa ya kere sinadari yayin da ya rikiɗa zuwa sinadarin iska. Sun kasance kamar haske. Kuma suna da rai, sannan kuma masu hankali (aql) ne. Munanan ayyukan ‘yan Adam ba su tasiri ga mala’iku. Suna iya ɗaukar kowane nau’i na halitta. Kamar yadda sinadarai ke iya zama ruwa kuma su canza kama a lokacin da suke daskare, to su ma mala’iku haka, sannan kuma suna iya zama a kyakkyawar kama. Su mala'iku ba su kasance ruhikan da suka fito daga jikkunan hamshaƙan mutane ba. Kiristoci sun ɗauka kurwarsu kamar haka take. Ba su kasance nau'in halittu marasa gangar jiki ba. Mala’iku halittu ne da ake iya gani idan sun canza zuwa sifar mutum. Wasu masanan ilimin Falsafa na zamanin da can suna riya cewa halittu ne waɗanda ba a iya gani. **Mala’iku** su ne aka fara halitta daga cikin dukkan halittu. Saboda haka an umurce mu da mu yi imanin cewa akwai su kafin

ma mu yi imani da littattafan da aka saukar, wanda ya zo kafin yin imani da annabawa. An zayyana waɗannan ginshiƙan imani bi da bi a cikin Alƙur'ani.

A wajen yin imani da samuwar mala'iku za a amince da cewa Allah maɗaukakin Sarki ya halicce su, don haka ba abokan tarayyarSa ba ne ko kuma 'ya'yansa kamar yadda kafurai da mushrikai suke faɗi. Allahu Ta'ala yana ƙaunar dukkan mala'ikunsa. Suna bin umurni da dokokinSa sannan ba su saɓa masa. Ba su da matan aure kuma ba su da 'ya'ya, sannan kuma su masu rai ne. Ko da yake wata ruwaya daga Abdullahi ibn Mas'ud (Radhiyallahu Ta'ala anhu) ta bayyana cewa wasu daga cikin mala'iku suna da 'ya'ya waɗanda daga cikinsu shi ne shaiɗan da kuma aljannu, amma an yi sharhuna masu tsawo a cikin wasu littattafai kan ruwayar. A lokacin da Allah maɗaukakin Sarki ya bayyana cewa zai halicci yan Adam, sai mala'iku suka yi tambaya cewa "Ya Allah, za ka halitta waɗanda za su zo su gurɓata wannan duniya kuma su zubar da jini?" Wannan tambaya da mala'iku suka yi ake kira da sunan **'Zalla'**, ba ta canza matsayinsu ba na cewa ba su aikata laifi.

Mala'iku su ne suka fi kowa yawa daga cikin dukkan halittu. Allahu Ta'ala ne kaɗai ya san yawan su. Babu wani wuri a sararin samaniya inda mala'iku ba su yin aikin bauta, domin sun mamaye kowane bagire da ke sararin samaniya suna masu yin ruku'u ko sujada. Mala'iku suna yin aikin bauta a ko ina cikin sararin sammai da doron duniya da ciyayi da tsirrai da saman taurari da kan duk wata halitta mai rai ko marar rai ko wasu sinadarai ko kuma a kan kowane irin abu. A duk inda suke biye suke da umurnin Allahu Ta'ala. Su ne ke tsakanin Allah da sauran halittunSa. Wasu daga cikin su sun fi wasu daraja. Wasu daga cikin su, su ne suka kawo saƙonni ko wahayi zuwa ga annabawa. Wasu daga cikin su kuma sukan kawo kyakkyawan tunani ga zukatan 'yan Adam, abinda ake ce ma **'Ilhama'**. Wasu kuma ba su san da zaman 'yan Adam ba da sauran halittu, domin hankulansu sun gushe yayin da suka fuskanci kyawun Allahu Ta'ala. Kowane daga cikin waɗannan mala'iku yana zaune a wani wuri ne sannan kuma ba zai iya barin wurin da yake ba. Wasu mala'ikun suna da fika-fikai biyu wasu kuma suna da huɗu ko ma fiye da haka.[1]

---

[1] Kamar yadda fikafikan tsuntsu da na jirgin sama suka sha bamban da juna a halitta ko ƙira, haka su ma fikafikan mala'iku suna da tasu irin halittar. Idan muka ji sunan wani abu da ba mu taɓa gani ba ko kuma da ma can ba mu san shi ba muna kuskure ta hanyar hasashen cewa ya yi kama da abin da muka sani. Mun yi imani cewa mala'iku suna da fikafikai, amma kuma ba mu san yadda suke ba. Hotunan mata masu fikafikai da ake

Mala’ikun da ke a aljanna suna zaune ne a cikin ta. Babban su shi ne **Ridhwan.** Mala’ikun gidan wuta **Zabanis,** wato **Zabaniyawa** suna aikata ayyukan da aka umurce su a cikin wuta. Zafin wutar bai yi masu wata illa kamar yadda teku ba ta yi wa kifi illa. Manyan Zabaniyawa su goma sha tara (19) ne a ƙarƙashin jagorancin **Malik**.

Kowane ɗan Adam yana da mala’iku huɗu waɗanda suke rubuta ayyukansa na lada da na zunubi. Biyu daga cikin su sukan zo da dare, wasu biyun kuma su zo a cikin wuni. Su ne ake kira **‘Kiraman Katibin’** ko kuma ‘**Hafaza’**. Kamar yadda wata ruwaya ta nuna, malaikun ‘Hafaza sun sha bamban da na ‘Kiraman katibin’. Mala’ikun da ke a ɓangaren dama na mutum sun fi na ɓangaren hagu a daraja don su ne ke rubuta ayyukan lada, sai kuma na ɓangaren hagu masu rubuta ayyukan zunubi. Akwai mala’ikun da za su azabtar da kafurai da musulmi masu laifi a cikin ƙaburburansu, da masu tambaya a ƙabari waɗanda ake kira **‘Munkar’** da **‘Nakir’.** Su kuma mala’ikun da za su yi wa musulmi tambaya su ake kira **‘Mubasshir’** da kuma **‘Bashir’** wato masu bayar da kyakkyawan albishir.

Wasu malaikun sun fi wasu daraja. Mafiya daga cikin su, su huɗu ne. na farkon su, shi ne **Jibrilu** (Alaihissalam). Aikinsa shi ne kawo **wahayi** ga annabawa domin sanar da su kan abubuwan da Allah Ya umurci a yi da waɗanda Ya hana. Na biyu shi ne **Israfil** (Alaihissalam) wanda zai yi busar ƙaho ta ƙarshe ranar tashin ƙiyama. Busa ta farko ita ce wadda kowane mai rai zai mutu. Busa ta biyu kuma ita ce wadda duk za a tashi. Na ukun su shi ne **Mika’il** (Alaihissalam) wanda shi ne ke kawo arziki da kunci da sauƙi sannan kuma ya tafiyar da duk wani abu. Na huɗu kuma shi ne **Azra’il** (Alaihissalam) wanda ke ɗaukar rayukan ‘yan Adam. Bayan waɗannan huɗun kuma akwai wasu rabe-raben mala’iku mafiya daraja gida huɗu wato na **‘Hamalat al-arsh’** waɗanda za su zama takwas a ranar alƙiyama, sai **Muƙarrabuna**, da masu azabtarwa da ake kira **‘Karubiyun’** da na afuwa da ake kira **‘Ruhaniyun’**. Dukkan waɗannan manyan mala’iku suna gaba da mutane a wajen daraja in banda annabawa (Alaihimissalawatu wattaslimat). Salihan bayi da waliyyai a cikin musulmi suna gaba wajen daraja a kan ƙananan mala’iku, su kuma ƙananan mala’ikun suna gaba wajen daraja a kan musulmi na ƙasa-ƙasa, ma’ana masu aikata laifi. Sai dai su kuma kafurai su

---

ajiyewa a majami’u ko wasu littafai ko fayafayin bidiyo da ake ɗauka matsayin su ne mala’iku duk ƙarya ne. Bai kamata mu ɗauki waɗannan hotuna na shaci faɗi ba da waɗanda ba musulmi ba suke ƙirƙirawa a matsayin na gaske, sannan bai kamata mu yarda da maƙiyan musulunci ba.

ne mafiya ƙasƙanci daga cikin halittu. A busar ƙaho ta farko, dukkan mala'iku za su mutu in banda Hamalat Al-arsh da kuma guda huɗun nan mafiya daraja. Daga nan su ma waɗannan za su mutu. A busa ta biyu kuma dukkan mala'ikun za su tashi. Su Hamalat Al'arsh da manyan mala'ikun huɗu za a tayar da su kafin busa ta biyu. Wannan ya nuna cewa sai bayan an kashe kowa da kowa ne sannan waɗannan mala'iku za su mutu saboda su ne aka fara halittawa kafin 'yan Adam.

3. Na uku daga cikin ginshiƙan imani shi ne **yarda da littattafan da Allahu Ta'ala ya saukar**. Ya aiko da waɗannan littattafai ga annabawa ta hanyar umurtar mala'ika ya karanta masu saƙon. Wasun su ya aiko saƙon ne a kan duwatsu, yayin da wasu kuma aka umurce su da su saurara ba tare da mala'ika a tsakani ba. Dukkan waɗannan littatafan maganganun Allahu Ta'ala ne, (Kalimatullah). Ba za su taɓa ƙarewa ba kuma suna nan har abada. Waɗannan kalamai ba wai halitta ba ce. Ba kuma maganganun mala'iku ba ne ko na annabawa. Maganganun Allah ba irin namu ba ne waɗanda muke rubutawa ko muke riƙe su a zukatan mu ba ko waɗanda muke furtawa. Magnaganun Allah ba su da harafi balle sauti. Mutum ba zai iya fahimtar yadda yake ba ko kuma siffofinsa. Amma yana iya rubuta Kalmar, ya hardace ta sannan ya rubuta ta. Su ne suka zamo hadisai daga bisani. Don haka kalaman Allahu Ta'ala suna cikin nau'i iri biyu. Idan suna a wurin 'yan Adam sun zama hadisi.[1] Idan aka nazarce su a matsayin kalaman Allahu Ta'ala sun zama abin har abada (ƙadim).

Dukkan littattafan da Allahu Ta'ala ya aiko da su gaskiya ne. Babu ƙarya ko kuskure a cikin su. An rigaya an faɗa cewa abu ne mai yiwuwa a gare Shi ya yi afuwa duk da faɗar Sa cewa zai ladabtar kuma ya azabtar, sharaɗin da ya ginɗaya na afuwar suna iya kasancewa ta dalilin wani ilimi wanda mu ba mu da shi, ko kuma a kan abinda ya zaɓa ko ya ga damar yi, ko kuma tana nufin cewa zai yafe laifin da 'yan Adam suka cancanci yafiyar. Tunda har faɗar da ya yi kan ladabtarwa da azabtarwa ba su yi bayani kan wani lamari ba, to ba ƙarya ba ne idan ya yi yafiyar.

[1] A Hadisi, wannan yana nufin wani abun halitta wanda babu shi a da, kafin daga bisani Allahu Ta'ala Ya halicce shi, kuma wanda wata rana zai zamanto babu shi, a lokacin da Ya yi niyyar kawar da shi.

Wajibi ne a yi bayanin ma’anonin ayoyi da hadisai daidai yadda suke sai fa idan akwai wata matsala. Ba a yarda a canza wata ma’anar ba.[1] Ayoyin da ake kira **Mutashabihat** ayoyi ne masu wuya a fahimce su kuma masu ɓoyayyar ma’ana. Allahu Ta’ala kaɗai ne ya san su tare da wasu masu daraja ‘yan ƙalilan waɗanda Ya yi wa baiwar ilimi (kamar waliyyai). Su kaɗai ne za su iya sanin ma’anonin idan an ba su dama, amma babu wanda zai iya fahimtar su. Don haka a bisa wannan dalili kamata ya yi mu yarda cewa ayoyin mutashabihat daga cikin kalaman Allahu Ta’ala suke, don haka bai kamata mu ce sai mun binciki ma’anonin su ba. Malaman mazhabar Ash’ari sun ce an bayar da dama a yi tawilin waɗannan ayoyi ko a taƙaice ko kuma a dogon bayani. **Tawili** a nan yana nufin zaɓar ma’anar kalmar da ba a cika amfani da ita ba daga cikin ma’anoni da yawa na kalma. Alal misali, aya mai cewa **‘Hannun Allah shi ne mafi ɗaukaka a kan nasu’** wanda kalma ce ta Allahu Ta’ala. A nan kamata ya yi mu ce ‘mun yi imani da dukkan abinda Allahu Ta’ala yake nufi da wannan. To wannan ya fi zama ma fi a’ala mutum ya ce ‘Ba zan iya fahimtar ma’anarta ba, Allahu Ta’ala kaɗai ne masani’. Ko kuma mu faɗi cewa ‘Ilimin Allahu Ta’ala ba irin namu ba ne, ƙudurarsa ba irin tamu ba ce, sannan kuma wannan hannu da aka ambata ba irin hannayenmu ba ne na ‘yan Adam’.

A cikin dukkan littattafan da Allahu Ta’ala ya saukar, ma’anoni da ka`idojin rubuta na furta wasu ayoyin ko kuma duka biyun shi ne da kansa ya canza su. **Alƙur’ani** mai girma shi ne ya maye guraben dukkan littattafan sannan ya soke dokokin da ke cikin su. Ko kaɗan ba za a taɓa samun kurakurai ko kare-kare ko mantuwar wasu sassa ba a cikin Alƙur’ani har zuwa ƙarshen wannan duniya. Dukkan ilmomin zamunnan da suka shuɗe da kuma masu zuwa a nan gaba suna nan a cikin sa. Don haka shi ne mafi ɗaukaka daga cikin dukkan littattafan da aka saukar. Shi ne mu’ujizar da Allahu Ta’ala ya saukar ta hannun Manzon tsira Muhammadu (Sallallahu alaihi wasallam). Da zai kasance dukkan ‘yan Adam da aljannu na duniya za su haɗu wuri ɗaya su yi ƙoƙarin ƙirƙirar wani abu wanda ya yi daidai da surar Alƙur’ani mafi gajarta ba za su iya ba. Haƙiƙa ma sanannun

[1] Alkur’ani mai girma da Hadisi suna a cikin harshe da Karin harshe na kabilar Kuraishawa ne, wato Kabilar da Manzon Allah Muhammad (Alaihissalam) ya fito. Amma su kalmomin da ke cikin su kamata ya yi a ba su ma’ana irin wadda ake amfani da ita a yankin Hijaz, wato yankin da ke a wani ziri na kasar Larabawa da ke cikin tekun bahar Aswad, inda biranen Makka da Madina suke tun shekaru dubu daya da dari hudu (1400) da suka wuce. Ba daidai ba ne a fassara su da ma’anar da ake amfani da ita a wannan zamani, wadanda su ne sakamakon canje-canjen da ake samu a karnonin da suka gabata.

masu basirar waƙe-waƙe na Larabawa  sun haɗu sun yi ta fafutuka a kan haka amma sun kasa ƙirƙirar ko da aya ɗaya gajera. Ba za su iya jayayya da Alƙur'ani ba, sai dai muzanta kansu da suka yi kawai. Allahu Ta'ala ya nuna wa maƙiyan musulunci iyakarsu a cikin Alƙur'ani. Hikimomi da basirar da Alƙur'ani yake da su sun zarce na ɗan Adam. Ko kaɗan 'yan Adam ba su iya faɗar abubuwan da ke cikin sa. Ayoyin da ke cikin Alƙur'ani ba kamar waƙoƙi ba ne ko karatun zube ko kuma baituka irin na ɗan Adam. Duk da haka marubutan adabi na Larabawa sun faɗi haka a cikin rubuce rubucensu.

Yawan littattafan da Allahu Ta'ala ya saukar wa 'yan Adam sun kai guda 104. Daga cikin su akwai suhuf guda 10 da aka saukar wa Annabi **Adam** (Alaihis-salam), sai guda 50 da aka saukar wa Annabi **Sheth** (Alaihissalam) guda 30 ga Annabi **Idris** (Alaihis-salam), guda 10 ga Annabi **Ibrahim** (Alaihis-salam) da **Attaura** da aka saukar da ita ga Annabi **Musa** (Alaihis-salam), sai **Zabura** ta Annabi **Dawuda** (Alaihis-salam) da kuma Injila da aka saukar wa Annabi **Isah** (Alaihis-salam), sai kuma **Alƙur'ani** da aka saukar da shi ga Annabi **Muhammadu** (Sallallahu alaihi wasallam).

Idan mutum yana son ya bayar da umurnin a aikata wani abu ko a daina yin wani abu, ko ya bayar da wani labari, da farko sai ya fara tunanin abin da zai yi, sannan ya shirya shi a cikin zuciyarsa. Wannan ne ake kira **Kalam nafsi** wanda ba za a ce harshen Larabci ne ko Farisanci ko Turanci ba. Faɗar su a cikin harsuna daban daban ba zai sa ma'anarsu ta canza ba. Kalmomin da ke bayyana wannan ma'ana su ne ake kira **Kalam lafzi**, wanda ana iya bayyana shi a cikin ko wane harshe. Don haka kalam nafsi wata kamar wata ɗabi'a ce ta mutum wadda ba ta canzuwa, kuma take a cikin jikin mai ita kamar sauran abubuwan baiwa irin su ilimi da ƙuduri da fahimta da sauran su, yayin da shi kuma kalam lafzi wani rukunin satuka ne masu bayyana kalam nafsi wanda kan fito daga bakin mutum wajen furtawa, domin kunne ya ji. Saboda haka kalaman Allah ba su ƙarewa kuma ba na ƙirƙira ba ne waɗanda suke a tare da Shi. Wata sifa ce wadda ta bambanta da sifat zatiyya da sifat thubatiyya, kamar su ilimi da kudiri.

Kalaman Allah ba su canzawa kuma a tsantsarsu suke. Ba a cikin haruffa ko sauti suke ba. Ba za a iya rarrabe su a matsayin umurni ko hani ko bayar da labari ko kuma harshen Larabci ko Farisanci ko yaren Yahudanci ko Turkiyanci ko Siriyanci ba. Duka ba su ɗaukar waɗannan siffofin. Ba a iya rubuta su kuma ba su buƙatar wasu kayayyaki ko kafar watsa labarai ko kunne ko kuma harshe. Ana iya faɗar su a cikin kowane harshe da aka yi niyya. Don haka idan aka bayyana su a cikin harshen Larabci, ana kiran su Alƙur'ani mai girma, idan da

harshen Yahudanci ne Attaura. Idan aka bayyana su a cikin harshen Syria Linjila ne. Amma ya zo a cikin wani littafi mai suna **Sharh al-maqasid** na Saduddin Taftazani wanda ya rasu a Samarkand a cikin shekarun 1389/792, cewa bayanin sa a cikin harshen Girka shi ne Injil sai kuma a cikin harshen Syria ana kiran sa Zabur.

Ita Kalmar Allahu Ta’ala tana magana a kan lamurra daban daban. Idan ta yi magana a kan wasu abubuwan da suka faru a baya ko kuma waɗanda za su faru, ana kiran sa **Khabar** (wato mai bayar da labari). Idan akasin ta ne kuma ana kiran ta **Insha**. Idan aka yi magana kan abubuwan da suka kamata a aikata, ana kiran sa **Amr**, wato umurni. Idan ta yi magana kan abubuwan da aka haramta ana kiran sa **Nahy**, ma’ana abubuwan da aka yi hani da su. Amma babu wani canji ko kari da ake samu a cikin kalma ko faɗar Allahu Ta’ala. Dukkan littattafai da shafukan da aka saukar na daga cikin siffofin Allahu Ta’ala, ma’ana ita ce Kalaman nafsi wato da harshen Larabci **Alƙur’ani mai girma** ke nan. Wahayi da akan aiko a cikin tsari na zancen larabci kuma wanda za a iya rubutawa da haruffa sannan a furta, a saurara kuma a ajiye a cikin zuciya/hardace shi ana kiran sa kalama lafzi a cikin Alƙur’ani mai girma.

Manyan malamai waɗanda suke akan shiriya sun yi ittifaƙi kan cewa kalaman nafsi ba halitta ba ce kuma ba ta da ƙarshe, amma babu wani ittifaƙi da aka yi cewa kalamal lafzi halitta ce ko kuma ba ta da ƙarshe. Wasu waɗanda suke ganin kalamal lafzi halitta ce sun yi gargaɗin cewa ya fi kyau kada a ce halitta ce saboda idan aka faɗi haka za a kai ga cewa kalaman nafsi halitta ce. Wannan shi ne zance ma fi inganci game da lamarin. Idan zuciyar ɗan Adam ta ji wani abu wanda ke nufin wani abu daban to tana tuna abinda aka yi nufin a tare ne. Malamai daga cikin Ahl as-Sunnah waɗanda suka ce Alƙur’ani halitta shi aka yi suna nufin sauti da kalmomin da muke furtawa da bakinmu. Haka kuma malaman na sunnah baki ɗayansu sun haɗu kan cewa da kalaman nafsi da kalamal lafzi dukkan su kalmar Allahu Ta’ala ne. Duk da yake wasu malaman sun ɗauki wannan zance a matsayin cewa ɗaukar kalaman nafsi a matsayin Kalmar Allah yana nufin shi ne siffar Allah ta yin magana, sannan kuma ɗaukar kalamal lafzi a matsayin Kalmar Allah tana nufin Allahu Ta’ala shi ne mahaliccin ta.

**Abin tambaya a nan shi ne**; Daga bayanin da aka yi a sama an fahimci cewa Kalmar Allahu Ta’ala wadda ba ta da ƙarshe ba ta jiyuwa, wato kamar a ce ‘na ji kalmar Allah’, ma’ana ‘Na ji sautin maganar Allah’ ko kuma a ce ‘Na fahimci sautin kalaman nafsi’. Dukkan annabawa, kai har ma da kowa da kowa zai iya

jin su ta waɗannan hanyoyi. Menene dalilin bambanta Annabi Musa (Alaihissalam) a matsayin Kalamallah, wato wanda Allahu Ta'ala ya yi magana da shi?

**Amsa a nan ita ce**; Annabi Musa (Alaihissalam) ya ji kalamin ne ba tare da haruffa ko sauti ba wato a wani yanayi wanda ya sha bamban da yadda abun yake zuwa daga Allah. Ya ji kalamin ne a cikin yanayi wanda ba a iya bayyanawa, kamar yadda za a ga Allahu Ta'ala a cikin aljanna ta hanyar daba a iya bayyana yanayin ta. Babu wani kuma da ya taɓa jin ta a cikin irin wannan yanayi, ko kuma ya ji sautin kalaman Allahu Ta'ala ba ta hanyar ji da kunnensa kaɗai ba har ma da sauran gaɓoɓin jikinsa, ta ko wane bangare ko kuma ya ji shi ne daga bangaren da wani ice yake ba ta hanyar sauti ba ko kaɗawar iska da wata hanya daban. Saboda ya ji kalaman ne daga ɗaya daga cikin waɗannan hanyoyi yasa aka karrama shi a matsayin **'Kallam-Allah**. Shi ma Manzon Allah Muhammad (Sallallahu alaihi wasallam) ya ji kalaman Allah ta wannan yanayi a daren Mi'iraji, kamar kuma jin Mala'ika Jibrilu (Alaihissalam) a lokacin karɓar wahayi.

4. Na huɗu daga cikin ginshiƙan imani shi ne yarda da **annabawan da Allahu Ta'ala ya aiko** ga mutane don ɗora su kan hanyar da yake buƙata. Ta fuskar nahawu, kalmar **'Rasul'** tana nufin 'ɗan aike'. A musulunce kuma tana nufin mutum mai daraja da mu'ujiza da mutunci wanda yanayinsa da halayensa da iliminsa da basirarsa suka zarce na sauran mutane na zamaninsa, kuma waɗanda ba su da wani hali marar kyau ko abin ƙyama ko ɗaya. Annabawa suna da wani matsayi na cewa ba su aikata laifi, wato ma'asumai ne tun ma kafin da kuma bayan an shaida masu cewa su annabawa ne.[1]

Bayan an sanar da su matsayin su na annabta, da kuma kafin a bayyanar da ita kuma a yaɗa ta ga jama'a, ba su da wata naƙasa kamar ta makanta ko kurunta ko makamancin waɗannan. Lalle ne a yarda da cewa kowane annabi yana da halaye guda bakwai.

Na farko akwai **amana,** sai **sidq** (gaskiya), sai **tabligh** (kira ga jama'a ya zuwa ga addini) a bisa umurnin Allahu Ta'ala, da **adala** (adalci) da **isma** (ma'asumanci) da **fatana** (kaifin basira) da kuma **amn al-azl** (kariya daga kuɓucewar matsayinsu na annabta).

[1]Wasu kafurai da ke ƙoƙarin rusa addinin musulunci suna cewa 'kafin Annabi Muhammadu (Sallallahu alaihi wasallam) ya zama annabi sai da ya yanka wa gumaka dabbobi', har suka kawo misalai daga cikin littattafan da ba na mazhabobi ba a matsayin shaida. Wannan bayani na sama ya nuna cewa zancen ƙarya ne kawai.

Annabin da ya zo da sabon addini shi ne ake kira **‘Rasul’** wato manzo, shi kuma wanda bai zo da wani sabon addini ba, amma kuma ya yi kiran jama’a zuwa ga addinin daya gabace shi ana kiransa **‘Nabi’** wato annabi. (Ana amfani da kalmar annabi ko manzo ga dukkan biyun). Babu bambanci tsakanin su ta wajen maganar kawo saƙon umurnin da kiran jama’a zuwa ga shiga addinin Allahu Ta’ala. Dole ne mu yarda cewa dukkan annabawa masu gaskiya ne, dukkan wanda ya ƙaryata ɗaya daga cikin su, to ya ƙaryata dukkan su.

Ba a iya samun annabta ta hanyar aiki tuƙuru, ko ta hanyar fuskantar matsalar yunwa ko wata wahala ko kuma hanyar yin aikin ibada mai yawa.

Allahu Ta’ala ne kaɗai yake bayar da ita ga wanda ya zaɓa cikin taimakon Sa. An aiko da addini ta hanyar annabawa don tsara rayuwa mai ma’ana ga ‘yan Adam a cikin wannan duniya da kuma lahira, domin kuma a hana su aikata munanan ayyuka masu cutarwa tare da samun tsira da zaman lafiya da kwanciyar hankali. Duk da yake annabawa suna da maƙiya da dama, sannan kuma an ci mutunci da zarafin su, amma ba su taɓa nuna tsoron maƙiyan nasu ba ko su ja baya wajen isar da saƙonnin da aka aiko su da su ya zuwa ga mutane kamar yadda Allahu Ta’ala ya aiko su a game da umurni da ayyukan ibada. Allahu Ta’ala ya bai wa annabawa mu’ujizoji don nuna cewa su masu gaskiya ne. Babu wani wanda zai iya ƙalubalantar waɗannan mu’ujizoji. Mutanen da ke bin wani annabi su ne ake kira **‘Al’umma’**. A ranar tashin alƙiyama kowane annabi shi zai ceci al’ummarsa, musamman ga waɗanda suka aikata munanan laifuka, kuma za a karɓi neman ceton nasu. Haka kuma Allahu Ta’ala zai ba malamai da salihan bayi da waliyyai ceton al’ummarsu, inda su ma za a karɓa masu. Su annabawa (alaihimus salatu wassalamu) suna raye ne a cikin ƙaburburansu, amma rayuwa wadda ba mu san irin ta ba. ƙasa ba ta cin naman jikinsu. A kan wannan dalili ne aka bayyana a cikin wani hadisi cewa **‘Annabawa suna yin sallah da aikin hajji a cikin ƙaburburansu’**.[1]

---

[1] A wanan zamani, mutanen da ake kira Wahabiyawa a yankin ƙasar Larabawa ba su yarda da irin waɗannan hadisan ba. Suna kiran musulmin ƙwarai a matsayin kafirai saboda waɗanda suka yarda da hadisan. A sakamakon gurɓata ayoyi da hadisai da mummunar fassara, wannan bai mayar da su kafirai ba, sai dai ana ɗaukar su matsayin ‘yan bidi’a. Suna yin illa ga alummar musulmi matuƙa. Aƙidar Wahabiyanci Wani jahili na mai suna Muhammad Bin Abdulwahab daga yankin Najd cikin ƙasar Larabawa ya ƙirƙiro ta. Wani ɗan leƙen asirin Birtaniya mai suna Hempher ne ya sanya shi hanyar ɓata, ta hanyar amfani da ilimi da nazarin Ahmad Ibn Taymiyya kan karairayi wanda ya rasu a Damascus

A yayin da idanun annabi maɗaukaka suke barci, to amma zuciyarsa ba ta yin barci. Dukkan annabawa (Alaihimussalatu wassalam) duk ɗaya suke wajen aikata ayyukan da aka ɗora masu a matsayinsu na annabawa da irin martabobin da suka mallaka na matsayin annabawa. Dukkan waɗannan halaye da aka lissafa a sama guda bakwai kowannen su yana da su. Ba a tuɓe annabi daga matsayinsa na annabta. Sai dai kuma su waliyyai ana cire su daga matsayin su na waliyyantaka.

Annabawa mutane ne ba wai aljannu ba ko mala'iku, domin su waɗannan ba za su taɓa kasancewa annabawa ba ga 'yan Adam ko kuma su samu matsayi ko darajar annabta. Wasu annabawan sun fi ɗaukaka da daraja a kan wasu. Alal misali, ta wajen maganar fifikon daraja a ɓangaren yawan al'umma ko kuma mabiya, tare da yankin da aka ba shi iko, da dimbin ilimi da yawan mu'ujizoji da samun karɓuwa a zukatan waliyyai a game da zati da sifar Allahu Ta'ala da samun baiwa, manzon wannan zamani wato **Muhammadu** (Sallalahu alaihi wasallam) shi ne ya fi kowane annabi daraja da ɗaukaka.

Annabawan da ake kira 'Ulul azmi su ne suka fi daraja kan sauran. Manzanni sun fi annabawa a wajen daraja.

Ba a san yawan annabawan Allah (alaihimus salatu wassalam) ba yawanci dai an san cewa sun zarce su dubu ɗari da ashirin da huɗu (124,000).

Daga cikin su, 313 ko kuma 315 ne ke manzanni. Manyan manzanni shida waɗanda ake kira '**Ulul Azmi**' su ne **Adam** da **Nuhu** da **Ibrahim** da **Musa** da **Isah** da **Muhammad** (Sallallahu alaihi wasallam). Sauran annabawa 33 da aka sani sosai sun haɗa da **Adam** da **Idris** da **Shis** da **Nuhu** da **Hudu** da **Salihu** da **Ibrahim** da **Luɗ** da **Isam'il** da **Is'haq** da **Yaƙub** da **Yusuf** da **Ayyub** da **Shu'aib** da **Musa** da **Harun** da **Khidir** da **Yusha'u** da **Ilyas** da **Alyasa'a** da **Zulkifl** da **Shamun** da **Ishmoil** da **Yunus** da **Dawud** da **Sulaiman** da **Lukman** da **Zakariyyah** da **Yahya**

---

a shekarar 1328/728. Daga nan wannan aƙida ta bazu zuwa cikin ƙasar Turkiyya da ko`ina ta hanyar littattafan wani ɗan Misra mai suna Muhammad Abduh wanda ya rasu a Misra cikin shekarun 1905/1323. Malaman **Ahlussunnah** sun tabbatar a cikin ɗaruruwan littattafan su cewa Wahabiyanci ba cikon mazhaba ta biyar ba ce daga cikin mazhabobi kamar yadda suke ikirari, sai dai kawai ɓatattun mutane ne da ke bin hanyar ɓata. An yi bayani mai tsawo a cikin littafin **'Endless Bliss'** da na 'Confessions of a British Spy' da kuma na 'Advice for the Muslim'. Ya Allah ka kare matasa masu yi wa addininsu aiki daga faɗawa cikin aƙidar wahabiyanci wadda 'yan Birtaniya ne suka ƙirƙire ta. Kada Allah ya sa mu kauce daga bin hanyar malamanmu na sunnah waɗanda aka yabe su a cikin hadisai da dama.

da **Uzair** da **Isah ɗan Maryam** da **Zulƙarnain** da **Muhammadu** (alaihimus-salatu was-salam).

Sunayen 28 daga cikin su kaɗai ne aka ambata a cikin Alƙur'ani mai girma. Amma ba a ambaci Shis da Khidir da Yusha da Shamun da Ishmoil ba a ciki.

Ba a tabbatar ba ko Zulƙarnain da Lukman da Uzair annabawa ne ko kuma a'a, kamar yadda aka bayyana a cikin ƙasida ta 36, bugu na biyu na littafin **'Maktubat'** na M. Mathum, labarin cewa Khidir (Alaihissalam) annabi ne an tabbatar da shi, sannan kuma a kasida ta 182 an rubuta cewa Khidir (Alaihissalam) da yake bayyana a cikin kama ta mutane yana aikata wasu ayyuka ba shi ke nuna cewa yana a raye ba ne. Allahu Ta'ala ya bai wa ran Khidir kamar sauran rayukan annabawa da waliyyai izinin bayyana a cikin kama ta 'yan Adam. Ganin su ba ya tabbatar da cewa suna raye. Shi ma Zulkifl ana kuma kiran sa da suna 'Harqil' wanda kuma aka ce shi ne Ilyas ko Idris ko Zakariyya.

Annabi Ibrahim (alaihissalam) shi ne aka kira da sunan Khalilullah, sannan babu wata soyayya a zuciyarsa sai ta Allahu Ta'ala kaɗai. Annabi Musa (Alaihissalam) shi ne Kalamullah domin ya yi magana da Allahu Ta'ala. Annabi Isah (Alaihissalam) shi ne Kalimatullah saboda ba shi da uba, saboda an haife shi ne kawai ta hanyar Kalimatal Ilahiyya, wato kalmar Allah, wato 'zamo'. Haka kuma ya yi wa'azi kan zancen Allahu Ta'ala waɗanda cike suke da hikimomi, sannan ya isar da shi ga kunnuwan bil adama.

**Muhammadu** (Sallallahu alaihi wasallam) wanda ta dalilinsa ne aka halicci dukkan abun halitta kuma shi ne mafi ɗaukaka da daraja a cikin mutane, masoyin Allah ne. Akwai hujjoji da dama da ke tabbatar da girma da darajarsa. Ta wannan dalilin ne, ba za a iya amfani da wasu kalamai a kan sa ba kamar irin su 'An sha kansa' ko 'An samu galaba a kansa' shi ne zai riga kowa tashi daga ƙabarinsa a ranar tashin alƙiyama kafin kowa ya tashi. Shi ne farko da zai fara isa wurin hisabi. Shi ne zai riga kowa shiga aljanna. Mu'ujizojin sa ba su da iyaka, sannan kuma tunanin ɗan Adam ba zai iya ƙiyasta su ba. Za mu ƙawata rubutunmu da kawo labarin mu'ujizar **Mi'iraji**.

Wata rana manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) yana a kan gadonsa a birnin Makkah, inda aka haife shi, wanda kuma shi ne birnin musulunci mafi tsarki, sai aka tayar da shi aka ɗauke shi zuwa masallacin Al'aqsa mai daraja wanda ke birnin ƙudus ya zuwa sammai, har dai zuwa sama ta bakwai. Daga nan har zuwa inda Allahu Ta'ala ya ƙayyade.

Dole ne mu yarda da Mi'iraji a nan.[1] shi da Mala'ika Jibrilu suka yi tafiya daga Makka zuwa **Sidratul Muntaha**, wadda wata bishiya ce da ke a sama ta shida da ta bakwai. Babu ta yadda za a iya wuce wurin. A wurin Sidra ne Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya ga Mala'ika Jibrilu (Alaihissalam) a cikin siffarsa da fikafikansa guda ɗari shida (600).

Daga nan kuma Mala'ika Jibrilu (Alahissalam) ya tsaya a nan Sidra. Daga Makka zuwa birnin Kudus ko kuma zuwa sama ta bakwai aka ɗauki Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) a kan **Buraka**, wadda wata dabba ce ta aljanna mai launin fari mai tsananin sauri, wadda ba ta shafi wani jinsi ba wadda kuma babu irin ta a duniya, wadda girman ta bai kai na alfaɗari ba, ita kuma ta wuce girman jaki. Saurin ta ya wuce na ganin ido. A masallacin **Al-aqsa** ne Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya jagoranci sauran annabawa suka yi sallah ko dai ta safe ko ta dare a cikin jam'i. Zukatan annabawa sun kasance a wurin a cikin sifar su ta mutane. Daga birnin **Kudus** zuwa sama ta bakwai ne aka sa ya taka wata kwaranga da ba a sani ba mai suna **Mi'iraj**. A kan hanyarsa ta tafiya ne mala'iku suka yi layi dama da hagu suna maraba da shi da yi masa kirari.Mala'ika Jibrilu ne ke bayar da kyakkyawar sanarwar isowar Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) a cikin kowane hawa na sammai, kuma ya tarar da wani annabi akowane hawan ya gaishe shi. Ya ga abubuwa na ban mamaki masu yawa a **Sidra**, tare da ni'imomin da ke cikin aljanna da azabobin da ke cikin wuta.

A gaba da Sidra kuma ya wuce shi kaɗai a cikin wani irin kyakkyawan haske. Daga nan ya ji ƙarar alkalumman mala'iku. Ya bi ta labule har guda dubu saba'in. Tazara a tsakanin kowane labule da wani ta kai tsawon tafiyar shekara dari biyar. Daga nan kuma yana a kan wani gado mai suna **Rafraf** wanda hasken sa ya zarce na rana, ya bi ta kursiyyu ta cikin al'arshi wadda ita ce ƙarshen kan iyakar sammai, inda ya kai al'arshin Allahu Ta'ala. Ya wuce al'arshi ya kai har zuwa wajen Allahu Ta'ala.

---

[1] Ɓatattu 'yan Isma'iliyya da maƙiyan musulunci waɗanda ke fakewa a matsayin malaman musulunci suna ƙoƙarin jefa matasa hanyar ɓata ta hanyar magana da kuma rubuta labaran kuskure a kan Mi'iraji. Kada mu sayi irin waɗannan gurɓatattun littattafai don kada mu bari su batar da mu. An yi bayanin yadda Mi'iraji ya kasance a cikin littattafai masu asali da dama. Alal misali, akwai littafin **Shifa'I sharif** na Qadi Iyad Almaliki wanda ya rasu a ƙasar Morocco a cikin shekarun 1150/544 da kuma littafi mai suna **Endless Bliss**.

Ya ga Allahu Ta’ala a cikin wani yanayi wanda ba wanda zai iya cewa ga yadda yake, kamar dai yadda za a ga Allahu Ta’ala a ranar tashin alƙiyama ba tare da wani lokaci ko wuri ba. Ya yi magana da Allahu Ta’ala amma ba tare da wasu haruffa ko sauti ba. Ya nuna girmamawa da yin godiya da yabo da kirari ga Allahu Ta’ala. An yi masa matuƙar karramawa da darajawa. Daga nan aka umurce shi tare da al’ummarsa da su riƙa yin sallah sau hamsin a kowace rana, amma da kaɗan kaɗan aka rage su suka koma sau biyar a kowace rana ta hanyar neman buƙatar hakan daga Annabi Musa (Alaihissalam) kafin nan ana yin salloli ne kawai da safe da yamma ko kuma dare. Bayan da Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya kammala wannan doguwar ziyara, kuma ya samo baiwa da karramawa tare da gani da jin abubuwan ban mamaki daban-daban, daga nan sai aka mai do shi a kan gadonsa wanda yana nan a cikin yanayin da ya bar shi. Abubuwan da muka kawo a nan sama wasu an karanto su daga ayoyin Alƙur’ani ne, wasu kuma daga hadisai. Ba wajibi ba ne a yarda da dukkan su. Amma duk da haka tunda malaman Ahl as-Sunnah sun yi bayanin su mutanen da suka musanta su za a fitar da su daga layin mabiya sunnah. Waɗanda ba su yarda da aya ko hadisi ba sun kafurta.

Yanzu bari mu kawo wasu misalai da hujjoji da ke nuna cewa Annabi Muhammadu (Sallallahu alaihi wasallam) shi ne jagora kuma mafi daraja da ɗaukaka daga cikin annabawa, wato (**Sayyidil Anbiya**).

Dukkan annabawa za su shiga cikin inuwarsa ne ranar tashin alƙiyama. Allahu Ta’ala ya umurci dukkan annabawa (Alaihimussalam) cewa idan har za su yi tsawon rayuwa har zuwa lokacin zuwan Muhammad (Sallallahu alaihi wasallam) wanda shi ne Allahu Ta’ala ya zaɓa a matsayin ma fi fifiko daga cikin halittu, to lalle ne su yi imani da shi kuma su zama mataimakansa. Haka ma, dukkan annabawa sun umurci al’ummominsu da su bi shi a cikin huɗubobin su na ƙarshe.

Annabi Muhammadu (Sallallahu alaihi wasallam) shi ne cikamakin annabawa wato (**Khatimal Anbiya**), wato babu wani annabi da zai zo bayansa. An halicci ransa maɗaukaki kafin na dukkan annabawa. Shi ne farkon da aka bai wa matsayin annabta, kuma daga zuansa duniya aka kammala bayar da matsayin annabta. Can wajen ƙarshen duniya lokacin bayyanar Mahadi, Annabi Isah (Alaihissalam) zai sauko daga sama zuwa Damascus ya shiga cikin al’ummar Annabi Muhammadu (Sallallahu alaihi wasallam) su yaɗa addinin musulunci a bayan ƙasa.

Ɓatattun mutane mabiyan ɗariƙar **‘Qadiyaniyawa’** da **‘Ahmadiyawa’** waɗanda ‘yan Birtaniya suka kafa a ƙasar India a cikin shekarun 1880/1296 sun yi kalaman ɓatanci na ƙarya a kan Annabi Isah (Alaihissalam). Duk da yake dai suna ikirarin su musulmai ne, to amma suna ƙoƙarin ganin sun wargaza musuluncin yayin da suke cikin sa. An fitar da fatawa cewar su ba musulmai ne ba.

Wani rukuni na zindiƙai da ya tsiru a ƙasar India shi ne wanda ake kira **Jama’at at-tablighiyya** ko kuma **Tabligh Jama’a**. An kafa ɗariƙar ne tun a farkon shekarun 1926/1345a ƙarƙashin jagorancin wani jahili mai suna Ilyas. Ya bayyana cewa ‘musulmai sun kauce daga hanyar gaskiya ta addinin musulunci’, don haka ya samu umurni daga Allah cewa ya ceto su daga wannan hanya. Yana yaɗa abubuwan da ya koya daga cikin littattafan ƙarya da iyayen gidan su suka wallafa kamar su Nesir Husayn da Rashid Ahmad Kankuhi da Khalil Ahmad Seharanpuri. Domin su yaudari jama’a a ko da yaushe maganar da suke yi ita ce ta salla da kuma jama’a. sai dai kuma babu ɗaya daga cikin sallolinsu da sauran ayyukan ibadarsu da ake karɓa saboda sun kasance ‘yan bidi’a kawai, wato sun kauce wa ainihin tafarkin sunnah. Muddin suna son su dawo kan hanya madaidaiciya, abin farko da ya kamata su yi shi ne su karanta littattafan da malaman sunnah suka wallafa domin su kuɓutar da kansu daga zama cikin ɓata, su dawo matsayin musulmai na gaske. Mutanen da ke fassara ayoyin Alƙur’ani masu ɓoyayyar ma’ana su ne ake kira ‘yan bidi’a ko ɓatattu. Maƙiya musulunci masu bai wa ayoyin ma’ana daidai da son zukatansu a bisa ha’inci su ne ake kira zindiƙai waɗanda ke ƙoƙarin canza ma’anar **Alƙur’ani mai girma**. Irin waɗannan gungun mutane Birtaniya wadda ita ce ma fi nuna ƙiyayya ga musulunci ita ce ke ƙirƙira tare da bayar da goyon baya da tallafin kuɗaɗe ga re su don yaɗa waɗannan manufofi a duk duniya. ‘Yan ƙungiyar Tabligh Jama’a waɗanda jahilai ne waɗanda suka faɗa cikin tarkon da kafuran Birtaniya suka kafa suna ƙoƙarin yaudarar musulmi ta hanyar kiran kan su mabiya sunnah, ta hanyar yin sallah da yin ƙarairayi. Abdullahi ɗan Mas’ud ya ce akwai mutane waɗanda za a ga suna yin sallah amma kuma ba su yi imani da wani addini ba. Irin waɗannan mutane za a shigar da su a cikin kogon wuta ma fi zurfi a ranar ƙiyama. Wasu daga cikin su suna naɗa rawani kamar sheƙar tsuntsu da aka yi a kan hasumiya, suna ajiye gemu sannan suna sanya dogayen riguna, kuma suna karanta ayoyi da nufin cutar musulmi. Sai dai kuma wani hadisi ya faɗi cewa **“Allahu Ta’ala ba da matsayinku ko da shigar ku zai yi aiki ba, sai dai da zukatanku da niyyoyinku”**.

A sabili da cewa waɗannan jahilan maƙaryata sun kasa bayar da amsa ga littattafan kamfanin dab’I na **Hakikat**, shi ne suke cewa littattafan da kamfanin ya buga akwai kura-kurai da karairayi a cikin su, don haka wai kada a karanta su. Hanya ma fi sauƙi da ake iya gane ɓatattu da zindiƙai Maƙiya addinin musulunci ita ce ta ƙaryata rubuce-rubucen malaman sunnah da kuma hana a karanta su. Littafinmu mai suna **Faideli Bilgiler** wanda aka wallafa a cikin harshen Turkanci ya yi bayanin ɓarnace-ɓarnacen su ƙarara da yadda suke aibanta addinin musulunci da ambato martanin da malaman sunnah suka mayar masu.

Annabi Muhammadu (Sallallahu alaihi wasallam) shi ne mafi ƙololuwar daraja kuma wanda Allahu Ta’ala ya fi so daga cikin halittu. ‘Yan Adam da yawa ne cikin duniya suke amfana da dimbin daraja da albarka da aka ba shi. An yi ittifaƙin cewa shi ne annabi ga dukkan mutane da aljannu. Ruwayoyi da dama sun nuna cewa shi ma ne annabi ga mala’iku da tsirrai da dabbobi da ma duk wasu abubuwa. A yayin da wasu annabawan an aiko su ne kawai ga mutanensu a ƙasashensu, to shi annabi Muhammadu (Sallallahu alaihi wasallam) shi ne annabin kowane nau’I na halitta wanda ke raye da wanda ma ba ya raye. Allah ya ambaci dukkan annabawa da sunayensu ne, to amma shi Annabi Muhammadu (Sallallahu alaihi wasallam) ya kira shi ne da ‘Ya Manzona’. An ba shi dukkan mu’ujizojin da aka bai wa sauran annabawa. Allahu Ta’ala ya ba shi dukkan baiwa sannan ya ba shi muujizojin da bai ba dukkan annabawan ba. Wata ya tsage gida biyu a lokacin da ya yi nunin wata alama da yatsansa maɗaukaki, duwatsun da ke tafin hannunsa sun furta sunan Allah, sannan itatuwa ma sun gaishe shi ta hanyar faɗin ‘Ya Rasulullah’, wani busasshen ice mai suna **Hannana** ya yi kuka saboda Manzon Allah ya tafi ya bar shi shi kaɗai, tsarkakkakken ruwa ya riƙa ɓuɓɓugowa ta tsakankanin yatsunsa masu albarka. A ranar alƙiyama za a karrama shi da **al-Maƙam al-Mahmud** (matsayin yabo da godiya) da **Asshafa’atul kubra** (mai ceto) da **al-Hawad alkauthar** (wato kogi mai farin ruwa tamkar madara mai gudana a cikin aljanna a inda al’ummar Manzon Allah za su taru a ranar alƙiyama), da kuma **Al-Wasila** da **al-Fadila**. An ba shi matsayin da zai ga Allahu Ta’ala kafin shiga aljanna. Ya fi kowa kyawawan dabi’u a cikin duniya, kuma ya fi kowa amana da karimci da ilimi da mutunci da adalci da yawan godiya da gudun abin duniya da taimako da jaruntaka da ƙima da ƙanƙan da kai da tausayi da haƙuri da hikima da halaye na gari. Allahu Ta’ala kaɗai ne ya san yawan mu’ujizojin da ya ba shi. Zuwan addininsa ne ya kawar da dukkan sauran addinai, domin kuwa addininsa shi ne addini ma fi kyau da

daraja a kan dukkan addinai. Al'ummarsa ta fi kowace al'umma daraja. Waliyyan da ke cikin alummarsa sun fi waliyyai na sauran wasu al'ummomin zamunnan da suka shuɗe.

Daga cikin waliyyan al'ummarsa wanda kuma shi ne da ma ya dace ya zama halifansa shi ne **Abubakar As-siddiq** (Radhiyallahu Ta'ala anhu) wanda sauran waliyyai da manyan malamai suke matuƙar ƙauna kuma shi yafi dacewa ya yi halifanci fiye da sauran. Bayan annabawa, shine mutum mafi ɗaukaka da aka samu. Shi ne farkon samun matsayin halifanci. Daga cikin baiwar da Allahu Taala ya yi masa, shi ne bai taɓa bautar gumaka ba tun ma kafin zuwan musulunci. An kare shi daga faɗawa cikin raunin kafirci da ƙarya.[1]

Bayan shi kuma, halifa na biyu shi ne **Umar Ibn Khattab** (Radhiyallahu anhu) wanda Allahu Ta'ala ya zaɓa a matsayin aboki ga Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam).

Na uku daga halifofi shi ne **Dhun Nurain Uthman Bin Affan** (Radhiyallahu anhu), mai baiwar sanin ya kamata da baiwa da amana da ilimin bauta.

Bayan shi daga cikin halifofin Manzon Allah sai **Ali Ibn Abi Talib** (Radhiyallahu anhu) wanda ya mallaki darajoji na ban mamaki da kuma ake wa laƙabi da 'Zakin Allahu Ta'ala.

Daga nan ne sai Imam **Hassan Ibn Ali** (Radhiyallahu anhu) ya zama halifa, wanda aka kashe ta hanyar saka masa guba a birnin Madina a cikin shekarun 669/49. Shi ne ya iyar da kammala shekaru 30 na halifanci da aka zayyana a cikin hadisi.

Bayan shi kuma mutum ma fi ɗaukaka shi ne **Husayn Ibn Ali** (Radhiyallahu anhu), wato hasken idon Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam).

Darajarsu a nan ta samu ne saboda sun fi samun ɗimbin lada ta hanyar furtawa da aikata ayyukan da Allahu Ta'ala ke so. Sun bar ƙasashensu da iyalai da masoyansu don ɗaukaka kalmar Allah. Sun karɓi addinin musulunci tun kafin wasu, sannan sun bi Manzon Allah (Alaihissalam) sau da ƙafa, suna masu bin sunnarsa kaf da kaf kuma suka yi gwagwarmayar yaɗa addininsa tare da hana kafurci da ɓatanci da fitintinu.

Sayyidina Ali (radhiyallahu anhu) ya karɓi musulunci kafin dukkan sauran in ban da Sayyidina Abubakar (Radhiyallahu Anhu) a lokacin yana ƙarami bai

[1] Daga waɗannan bayanai game da Abubakar Assiddiq (radhiyallahu anhu) ta fito fili ta nuna irin jahilcin wasu mutane masu tunanin da rubutun cewa wai Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya yi bautar gumaka kafin zaman sa annabi.

mallaki wani abu ba, ya zauna gidan Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) yana yi masa aiki.

Don haka shigar sa musulunci ba ta sanya an ci galabar kafurai don su karɓi musulunci su bi sawunsa ba. A ɓangare ɗaya, shigar sauran halifofi uku cikin musulunci shi ne ya ƙara ƙarfafa musulunci, saboda Sayyidina Ali da 'ya'yansa (Radhiyallahu Ta'ala anhum) 'yan uwan Manzon Allah ne na kusa kuma na jini, ana iya cewa suna a gaban Sayyidina Abubakar da Sayyidina Umar, amma fin ba ta kowace fuska ba sannan kusancin bai sanya suka kasance a gaban waɗannan shahararrun mutane ba a ko`ina. Wannan ya yi daidai da yadda Khidir (Alaihissalam) ya koya wa Annabi Musa (Alahissalam wani ilimi[1] Sayyidatuna **Fatima** tafi Sayyidatuna **Khadija** da Sayyidatuna **A'isha** (Radhiyallahu Ta'ala anhum) saboda ta fi su kusanci da Manzon Allah ta dalilin 'yan uwantaka jini. To amma fanni ɗaya ba shine ke nuna dukkan fannonin ba. Manyan malamai sun yi saɓani a kan cikin ukun wacece ta fi daraja. Kamar yadda yake a cikin hadisi Sayyidatuna **Maryam** da matar Fir'auna **Asiya** tare da waɗannan matan uku su ne suka fi dukkan matan duniya daraja. Hadisin yana cewa **"Fatima ta fi dukkan matan aljanna daraja, su kuma Hassan da Husayn su ne matasa ma fiya daraja a aljanna"**. Amma sun danganta wannan ta fage ɗaya.

Sahabban da ke biye da waɗancan kuma daga cikin sahabatul kiram wato sahabban Manzon Allah su ne waɗanda ake kira **al-Asharat al-Mubasshara,** wato sahabban nan su goma da aka yi wa bushara da aljanna.

Bayan su kuma sai musulmin nan su 313 da suka yi yaƙin Badar. Daga nan sai gwarazan musulman nan su 700 da suka yi yaƙin Uhudu. Sai kuma **Biat ar-Ridwan***,* wato musulmin nan su 1400 waɗanda suka miƙa wuya ga Manzon Allah (Sallalahu alaihi wasallam) a ƙarƙashin bishiya.

Sahabban Manzo masu karama (Radhiyallahu Ta'ala anhum ajma'in) sun sadaukar da rayuka da dukiyoyinsu domin kare martabar Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) sannan sun taimaka masa, don haka ya zama wajibi a gare mu mu ambaci sunan kowanne daga cikin su da karramawa da nuna soyayya. Ba shi kamata a yi wasu kalamai masu taɓa mutunci da ƙimar su. Bidi'a ne a ambaci sunayensu da wulaƙanci.

---

[1] Abin lura: Idan dangantakar jini ita za a ɗauka a matsayin ma fi daraja, to da Sayyidina Abbas ya kasance ma fi daraja a kan Sayyidina Ali. Bugu da ƙari, Abu Talib da Abu Lahab waɗanda suke na kusa da Manzo a dangantakar jini ba su samu matsayin da mafi ƙarshen wanda yayi imani ke dashi ba.

Duk mai ƙaunar Rasulullah (Sallallahu alaihi wasallam) dole ne ya ƙaunaci sahabbansa, saboda hadisi ya ce **"Duk mai ƙaunar sahabbaina yana ƙaunar su ne saboda yana ƙauna ta. Duk wanda ba ya ƙaunar su to ba ya ƙauna ta. Duk wanda ya cuta masu ya cuta mani, sannan kuma duk wanda ya cuta mani ya cuta wa Allahu Ta'ala. Dukan wanda ya cuta wa Allah, to tabbas zai ɗanɗani azaba".**

Wani hadisin kuma ya ce **"Lokacin da Allahu Ta'ala ya tashi sanya albarka ga ɗaya daga cikin al'ummata, sai Ya sanya masa soyayyar sahabbaina a cikin zukatansu, kuma yana matuƙar son su baki ɗaya".**

Don haka bai kamata a ɗauki jayayya a tsakanin sahabbai musamman dangane da gwagwarmayar neman halifanci ta zama wani makami na yin wani mummunan tunani ba, ko neman wata biyan buƙata ta son kai. Munafunci ne ya kai wasu ga yin kalamai na ɓatanci ga sahabban saboda wannan tunanin, tun da kuwa su an rigaya an cire masu wani kwaɗayi na neman mulki a duniya a sakamakon zama tare da suka yi da Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) da sauraren kalamansa masu albarka. An gyara zukatansu daga zama masu kwaɗayin abin duniya da dogon buri da nuna ƙiyayya da wata mummunar manufa, saboda su an rigaya a tsarkake zukatan nasu. A bisa la'akari da cewa mutum wanda ya yi zama na 'yan kwanaki kaɗan tare da Waliyyi a cikin al'umma mai matsayin annabin rahama ya amfana da kyawawan dabi'unsa da ayyukansa, sannan ya kuɓuta daga tunanin wassu burace-burace na duniya, ta yaya za a yi tsammanin cewa wai sahabban annabi, waɗanda shugabanni ne da ke ƙaunar Manzo fiye da kowa, kuma suka sadaukar da rayukansu da dukiyoyinsu, suka bar ƙasashensu don shi, suke ƙaunar kasancewa tare da shi har a ce wai ba su tsira daga munanan dabi'u ba, kuma har a ce wai zukatansu ba tsarkakakku ba ne, kuma wai har suna faɗa a kan wannan duniya wadda zaman ta na wucin gadi ne? Haƙiƙa waɗannan shahararrun mutane sun fi kowa tsarki da kamala. Bai kamata a ɗauki wata rashin jituwa da ta shiga tsakanin su a matsayin wani abin da zai zama jayayya a tsakaninmu ba, ko kuma har wasu masu miyagun zukata su ce wai sun yi faɗan ne don neman biyan buƙatunsu na duniya. Ba a yarda a yi wa sahabbai irin wannan mummunan tunani ba. Duk mai faɗin wata mummunar magana a game da su ya kamata ya san cewa faɗa da su tamkar faɗa da Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ne. Haka kuma yi masu wani mummunan kalami kamar yi masa ne, tunda shi ne ya ilmantar da su, ya horar da su. A kan wannan dalilin ne manyan malaman musulunci suka ce rashin mutunta sahabbai yana nufin rashin yarda da Manzon Allah ne. Bai

kamata a yi amfani da yaƙin “Jamal” wato yaƙin (Raƙuma) ko kuma “Siffin” ba a matsayin wata hujja ta yi masu ɓatanci. Dangane da sahabban da suka yi adawa da Sayyidina Ali a lokacin waɗannan yaƙoƙin, akwai wasu dalilai na addini da suka ba su kariya daga kasancewa cikin abokan gaba, wanda har ma aka yi masu busharar samun kyakkyawan sakamako a ranar tashin ƙiyama. Wani hadisi yana cewa **“Za a bayar da lada ɗaya ga mai ijtihadi wanda ya yi kuskure, sannan a bayar da lada biyu ko goma ga wanda ya gano abin da ke gaskiya, ɗaya daga cikin ladar biyu kuma ta yin ijtihadin ce.**[1] **Sauran kuma na gano gaskiyar ce”.** Jayayyar da ta shiga tsakanin waɗannan manyan jigogi na musulunci ba jayayya ce ta gaba ko nuna ƙiyayya ba, sai dai saboda bambancin su na ijtihadi da kuma ƙudurin su na aikata abubuwan da addinin musulunci ya umurta. Kowane daga cikin sahabbai mai ijtihadi ne.[2]

Wajibi ne ga kowane mai ijtihadi ya yi shi daidai da gamsuwar abinda ijtihadinsa ya nuna masa ko da kuwa ijtihadin ya saɓa wa wani mai ijtihadin da ya fi shi matsayi. Ba a yarda ya bi ijtihadin wani ba. Wasu ɗalibai su biyu daga cikin ɗaliban Al-imam al-Azam Abu Hanifa ibn Thabit (Wanda ya rasu a Bagadaza a shekarun 767/150), wato Abu yusuf da Muhammad ash-Shaibani tare da wasu biyu daga cikin ɗaliban Imam Muhammad ibn Idris ash-Shafi’I (Wanda ya rasu a Misra a cikin shekarun 820/204), wato Abu Sawr da Isma’il al-Muzani sun yi saɓani da malamansu a wurare daban-daban dangane da abubuwan da malaman nasu suka ce haramun ne su kuma suka ce halal ne, da kuma inda su suka ce halal ne su kuma suka ce haram ne. A kan waɗannan dalilai ba za a ce sun aikata zunubi ba. Babu wanda ya faɗi hakan domin kuwa su dukansu masu ijtihadi ne kamar malaman nasu.

Zancen cewa Sayyidina Ali (Radhiyallahu Ta’ala anhu) yafi Mu’awiya ibn Abu Sufyan (Radhiyallahu Ta’ala anhu)  (Wanda ya rasu a Damascus a shekarun 680/60) da Amr ibn al-As (Radhiyallahu anhu (Wanda ya rasu a Misra a shekarun 663/43) ilimi gaskiya ne. Ya mallaki darajoji da dama da suka bambanta shi dasu, sannan kuma ijtihadinsa ya zarce na su ijtihadin inganci.

---

[1] Ma’anar ijtihadi ita ce hukuncin da wasu manyan malamai da ake kira Mujtahidai suka yi ta hanyar ƙoƙarin fahimtar wata ɓoyayyar ma’ana a cikin alƙur’ani ko hadisi.

[2] Alal misali, an faɗa a cikin hadisi a shafi na 298 na littafin **al-Hadiqa** cewar Amr ibn al-As (Radhiyallahu Ta’ala anhu) Mujtahidi ne.

Sai dai kuma tunda dukan sahabbai masu ijtihadi ne ba dole bane waɗannan biyun su bi ijtihadin wannan shahararren jagoran addini. Wajibi ne a garesu su tsaya kan nasu ijtihadin.

**Abin tambaya a nan;** "A cikin yaƙin 'Jamal' da 'Siffin', wanda da yawa daga cikin Muhajiruna da Ansar sun shiga ciki kuma sun bi Sayyidina Ali. Duk da kasancewar dukansu mujtahidai ne, amma sai suka ga wajibi ne su bi shi. Wannan ya nuna cewa ashe wajibi ne mujtahidai su bi Sayyidina Ali. Dole ne su bi shi ko da kuwa ijtihadinsu ya saɓa wa nasa. A nan sun bi shi ko ba su bi shi ba?"

**Amsar wannan tambaya ita ce;** Musulman da suka bi Sayyidina Ali (Radhiyallahu Ta'ala anhu) suka yi yaƙi tare da shi sun bi shi ne ba wai da nufin su bi ijtihadinsa ba, sai dai saboda ijtihadinsu ya zo daidai da nasa kuma suka nuna cewa ya zama wajibi su bi shi.

Kazalika, ijtihadin da yawa daga cikin manyan sahabban annabi bai yi daidai da na Sayyidina Ali ba don haka ya zama wajibi su ja da shi. A lokacin, ijtihadin sahabbai ya fito ta fuskoki guda uku ne. Wasu daga cikin su sun fahimci cewa Sayyidina Ali a kan daidai yake don haka wajibi ne a gare su, su bi shi. Wani ɓangaren kuma sun ga cewa ijtihadin waɗanda suka yaƙi Sayyidina Ali shi ne daidai, don haka ya zama wajibi a gare su su bi waɗanda suka yaƙe shi su ma su yaƙe shi. Rukuni na uku kuma sune suka ce wajibi ne kada su bi kowanne daga cikin biyun kuma ba za su yi yaƙi ba, don haka ijtihadinsu yana buƙatar kada su shiga cikin yaƙin. Tabbas duk waɗannan ɓangarori guda uku a kan daidai suke sannan sun cancanci samun kyakkyawan sakamako a ranar ƙiyama.

**Wata tambaya ita ce;** 'Amsar da aka bayar a sama ta nuna cewa duk waɗanda suka yaƙi Sayyidina Ali (Radhiyallahu anhu) sun yi daidai. A wani ɓangaren kuma, malaman sunnah sun ce Sayyidina Ali yayi daidai kuma abokan gabar sa su ne suka yi kuskure, amma ana iya yafe laifinsu saboda suna da uzuri, kuma har ma za su samu lada. To me za a iya cewa game da wannan?

**Amsar wannan tambaya ita ce;** manyan malaman musulunci guda biyu, Al-Imam ash-Shafi'I da Umar ibn Abdul'aziz sun ce ba a yarda a yi amfani da kalmar 'rashin yin daidai' ba a game da duk wani sahabi. Kan wannan dalili, an ce kuskure ne a faɗi kalmar rashin yin daidai a kan manyan mutane', musamman ga waɗanda ba su kai darajar su ba, ko ma su ce 'ya yi daidai' ko kuma bai yi daidai ba, ko 'mun amince' ko 'ba mu amince ba' a kan waɗanda ke gaba da su. Kamar yadda Allahu Ta'ala bai sa hannuwanmu suka taɓa jinanen waɗannan shahararrun mutane ba, don haka kamata ya yi mu kare harsunanmu daga furta

kalamai na rashin adalci. Waɗannan hamshaƙan malamai da suka yi nazarin abubuwan da suka faru da hujjoji sun ce Imam Ali daidai yake, abokan hamayyarsa ne suka yi kuskure, a haƙiƙa suna nufin da Sayyidina Ali ya samu damar yin magana da waɗanda ke a wancan ɓangaren to da ya nuna masu su yi ijtihadin wanda ya dace da irin nasa. Alal haƙiƙa, Zubair ibn Awwam ya yi adawa da Sayyidina Ali a wajen yaƙin 'Jamal' amma bayan yayi nazari mai zurfi kan gaskiyar lamarin sai ya canza ijtihadinsa ya daina yaƙin. Bayanan malaman Ahl as-Sunnah waɗanda suka kalli kuskuren a matsayin abinda aka yarda da shi sai a ɗauke su a hakan. Ba a yarda ace Sayyidina Ali da waɗanda suke tare da shi sune kan daidai, su kuma sauran sahabban annabi waɗanda ke cikin ɓangaren da uwarmu A'ishat as-Siddiqa take su ne kan kuskure ba.

Wannan rashin jituwa da ya faru a tsakanin sahabbai sakamako ne na bambancin ijtihadi a cikin rassan **Ahkam as-Shar'iyya**, wato hukunce hukuncen shari'a. Ba su da wani saɓani a kan shika-shikan musulunci. Wasu mutane a wannan zamani suna yin miyagun maganganu na rashin girmamawa ga shahararrun jigogin musulunci irin su Mu'awiya da Amr ibn al-As (Radhiyallahu Ta'ala anhuma), ba su iya gane cewa a fakaice suna yin batanci ne ga Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam). An rubuta a cikin littafin Shifa ash-sharif cewa Imam Malik dan Anas ya ce 'Duk mutumen da ya ci mutunci ko ya yi batanci ga Mu'awiya da Amr ibn al-As shi ne ya cancanci kalmomin da ya faɗi a game da su. Ya zama wajibi a yi ladabtarwa mai tsanani ga dukan wanda ya yi magana ko ya yi rubutun batanci a game da su tare da waɗanda ba su girmama su'. Muna roƙon Allah madaukakin Sarki ya wadata zukatanmu da soyayya da ƙaunar sahabbai abun ƙaunarsa. Munafukai da masu zunubai su ne ba su ƙaunar su, amma musulmi masu tsoron Allah su ne ke ƙaunar shugabanninsu.

Mutanen da suka san daraja da girman sahabban Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) kuma suke ƙaunar dukkanin su, suke yi musu biyayya su ne ake kira **Ahl as-Sunnah**. Amma waɗanda ke ikirarin suna son wasu daga cikin su kuma ba su son wasu kuma har suke yi masu ɓatanci, da kuma waɗanda ba su bin ko ɗaya daga cikin su, su ne ake kira **Rafidis** ko kuma **Shi'ites**, wato 'yan Shi'a ke nan. Akwai mabiya aƙidar Shi'a da yawa a ƙasashen Iran da India da Iraqi. Amma babu su a ƙasar Turkiyya. Wasu daga cikin su domin su ɓatar da musulmi na gaskiya da ake kira **Alawis** a ƙasar Turkiyya sai suna kiran kansu da sunan Alawis, wanda ke nufin musulmai da ke son Sayyidina Ali. Dole ne idan aka ce ana son mutum a bi aƙidojinsa da kuma ƙaunar waɗanda yake ƙauna. Da suna son sayyidina Ali (Radhiyallahu Ta'ala anhu) da sun bi aƙidojinsa, domin

kuwa shi yana son dukkan sahabban Manzon Allah. Shi kansila ne ga Sayyidina Umar (Radhiyallahu Ta'ala anhu), wato halifan musulunci na biyu wanda yake bayyana masa sirrinsa. Ya aurar da ɗiyarsu shi da Sayyida Fatima mai suna Ummu Ghulthum ga Sayyidina Umar. Ya taba yin magana a game da Mu'awiya a cikin huɗuba cewa "Yan uwanmu sun yi saɓani da mu', amma kuma ba kafurai ba ne ko kuma masu laifi, ijtihadin su ne ya sanya su yin hakan". A lokacin da Dalhat (Radhiyallahu Ta'ala anhu) wanda ya yi hamayya da sayyidina Mu'awiyya ya yi shahada, Mu'awiyya da kan sa ne ya goge masa ƙurar da take fuskarsa sannan ya yi limancin sallar gawarsa. Allahu Ta'ala ya faɗi a cikin Alƙur'ani mai girma cewa '**Musulmai 'yan uwan juna ne'**.

Allahu Ta'ala ya faɗa a cikin aya ta ƙarshe ta Suratul Fathi cewa **'Sahabban Manzon Allah masu ƙaunar junansu ne'**. Domin haka ba wai ka yi faɗa da wani daga cikin sahabban Manzon Allah ba, ko ma ka so wani ka ƙi wani daga cikin su rashin yarda da abin da Alƙur'ani mai girma ya zo da shi ne. Malaman Ahl as-Sunnah sun fahimci darajojin sahabban Manzon Allah (Radiyallahu Ta'ala anhum ajma'in) daidai kuma sun umurci al'ummar musulmi da su nuna soyayya ga dukkan su don haka sun ceto musulmi daga faɗawa cikin bala'i.

Mutanen da ake kira **'Kharijis'**, wato Kharijawa suna nuna ƙiyayya ga Ahlul Bayt, wato ('yan uwan Manzon Allah na kusa), su ne su Sayyidina Ali (Radhiyallahu Ta'ala anhu) da 'ya'yansa da waɗanda suka fito daga tsatsonsa, waɗannan su ne Ahl as-Sunnah suka fi so da ƙauna. Su ne suka rikiɗe ake kira **Yazidis** a yanzu waɗanda akidojinsu na ɓata ne, kuma ba su da wata nasaɓa da musulunci.

A yayin da su kuma **Wahabiyawa** suke ikirarin cewa suna ƙaunar dukan sahabbai, to amma ba su bin waɗannan mutane masu karama sai dai hanyoyinsu na ɓata waɗanda suka danganta da sahabban. Wahabiyanci ya samo asali ne daga hade-haden ra'ayoyi irin na Ibn Taimiyya, maikiyin sunna, tare da ƙarairayin ɗan leƙen asirin Birtaniya Mr. Hampher. Ba su ƙaunar malaman Ahl as-Sunnah da 'yan tasawwuf da 'yan shi'a kuma suna yi wa dukan su ɓatanci. Sun nuna cewa su ne kaɗai musulmai. Sun ɗauki mutanen da ba irin su ba a matsayin masu ridda, sannan suka ce halal ne su kashe waɗannan mutane su ɗauke dukiyoyinsu.

Saboda haka sun zama **Ibahis** ko Ibahatis, wato Wahabiyawa waɗanda suka ce kashe musulmi da kwashe dukiyoyinsu ba tare da wani haƙƙin shari'ah ba halal ne, alhali kuma wannan haramun ne. Sun samo ma'anonin da maƙaryata

suka bai wa Alƙur'ani mai girma da hadisi, sannan suna tunanin cewa musulunci ya ƙunshi waɗannan ma'anoni.

Sun ƙaryata **Adilla al-Shar-iyya** da hadisai da dama. Manyan malaman mazhabobi huɗu sun kawo hujjoji da dama a cikin littattafai masu yawa cewa waɗanda suka bar tafarkin sunnah sun ɓace sun tsunduma cikin bidi'a sannan sun yi mummunar illa ga addinin musulunci.[1]

Ayyub Sabri Pasha (Rahimahullahu Ta'ala) ya rubuta cewa aƙidar 'Wahabiyanci ta soma ne da tawaye da azabtarwa da zubar da jini a yankin Larabawa cikin shekarun 1791/1205.

Muhammad Abduh na ƙasar Misra yana daga cikin mutanen da suka yi fafutukar yaɗa aƙidar Wahabiyanci da yaƙi da mazhabobi ta hanyar littattafansa da ya yaɗa a duniya. Duk da yake Abduh ya kasance ɗan leƙen asiri ne wanda ya fito fili ya nuna mubayi'arsa sa ga Jamaladdin al-Afghani, shugaban 'yan ƙungiyar asiri na garin (Wanda ya rasu a shekarun 1897/1314), amma sai ga shi an gabatar wa da matasa shi a matsayin "babban malamin addinin musulunci mai ɗimbin ilimi, mai basira kuma mai kawo sauyi". Maƙiyan musulunci waɗanda suka zaƙu su gurgunta mabiya sunnah domin su lalata addininsu, su ne suka kunno wannan fitina ta hanyar yin shigar burtu a matsayin mabiya addini.

---

[1] Domin samun ƙarin bayani ana iya karanta littattafanmu kamar su **Advice for the Muslim** da **Endless Bliss** da **Alminhat al-Wahabiyya** firraddil wahabiyya da **At-tawassuli bin-Nabi wa bis-salihin** da **Sabil an-Najat** na harshen Larabci da kuma **Sayf ul-abrar** na harshen Fasha. Waɗannan littattafai da ire-iren su masu ma'ana da aka rubuta don mayar da martani ga 'yan bidi'a an buga su a kamfanin dab'i na **Haƙikat** da ke birnin Istanbul. A cikin babi mai magana kan 'Baghi', babi na uku na littafin Radd al-muhtar wallafar (**Muhammad Amin ibn Abidin** wanda ya rasu a birnin Damascus a cikin shekarun 1836/1252, da kuma a cikin babin 'Nikah' na cikin littafin Turkanci na **Ni'met-I Islam**, an rubuta baro-baro cewa Wahabiyawa su ne 'Ibahiyawa'. Ayyub Sebri Pasha, wanda ya rasu a cikin shekarun 1890/1308, wanda soja ne mai mukamin Admiral a lokacin mulkin Sarkin Musulmi Abdulhamid Khan na biyu, a cikin littafinsa mai suna **Mir'at al-Haramain** na harshen Turkanci da kuma **Tarikh Wahhabiyan**, da kuma Ahmed Cevdet Pasha a bugu na bakwai na littafinsa mai suna Osmanli Tarihi duk sun bayar da bayanai masu tsawo a kan Wahabiyawa. Shi ma Yusuf an-Nabhani a cikin littafinsa na harshen Larabci mai suna **Shawahid al-Haqq** wanda ya rasu abirnin Alkahira a cikin shekarun 1965/1385, ya karyata Wahabiyawa da Ibn Taymiyya a bayani mai tsawo. (An sake buga wani sashe na littafin a cikin littafin harshen Larabci mai suna **Ulama al-Muslimin wa Wahhabiyyun** a birin Istanbul cikin shekarar 1972).

An ɗaga sunan wannan mutum. An bayyana manyan malaman Ahl as-Sunnah, **aimmat al-madhhahib** a matsayin jahilai.

An kai fagen da ba a ma ambatar sunansu. Amma waɗanda suka fito daga tsatson kakanninmu masu daraja da ɗaukaka kuma ‘ya’yan shahidai waɗanda suka sadaukar da rayukansu domin Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) da musulunci ba su biye ma wannan farfaganda da shaci-faɗi ba wadda aka kashe miliyoyin kuɗi na ƙasar Birtaniya domin yaɗa ta. Mutane ba sa ma sauraren su balle su amince da waɗannan da suka kira kansu jigogin musulunci a kan ƙarya. Allahu Ta’ala Ya kare ‘ya’yan shahidai daga wannan cin zarafi nasu. A wannan lokaci da muke ciki ana raba wa matasa littattafan da waɗanda ba mabiya mazhaba ba suka fassara kamar irin su Mawdudi (shine ya assasa Aljama’a Al-islamiyya a India, wanda ya rasu a shekarun 1979/1399) da Sayyid Qutb (wanda aka kashe a Misra a shekarun 1966/1386), da Hamidullah da ‘yan kungiyar Tabligh Jamaa. Waɗannan fassarori da aka yiwa ƙarin gishiri wajen yaba su da tallata su suna ƙunshe ne da aƙidoji na bidi’a waɗanda suka saɓa wa bayanan malaman Ahl as-Sunnah.

Dole ne mu kula kuma mu yi taka-tsantsan da su a kowane lokaci. Muna roƙon Allahu Ta’ala ya farkar da musulmi daga jahilci da ɓatan basira domin alfarmar Manzonsa, kuma masoyinsa Muhammad (Sallallahu alaihi wasallam).

Muna roƙon Sa da Ya kare mu daga bin ƙarairayi da ɓatancin maƙiya addini! Amin. Kada mu tsaya kan yin addu’a kaɗai, domin yin addu’a ba tare da mun miƙe mun bi umurnin Allah sau da ƙafa ba ta hanyar jajircewa tamkar muna neman biyan buƙata ne kawai ba tare da mun yi wani kataɓus ba. Musulmi kamata ya yi ya tashi tsaye ya yi abin da ya dace sannan ya bi da addu’a. hanyar farko ta kuɓuta daga kafurci ita ce a koyi ilimin Islama kuma a koyar da shi. Alal haƙiƙa, wajibi ne ga kowane mutum namiji ko mace sun koyi aƙidojin mabiya sunna tare da bin umurni da hane-hanen su. Abu ne mai sauƙi a koye su a wannan zamani saboda akwai ‘yancin rubutawa da buga littattafan addinin musulunci. Dole ne kowane musulmi ya goyi bayan ƙasar da ta bayar da wannan ‘yanci ga musulmi.

Mutanen da ba su koyi abubuwan da aka yi imani da su ba kuma aka aikata su (ilmul hal) na mabiya sunnah, sannan suka koya wa ‘ya’yansu suna fuskantar haɗari na kauce wa dokokin musulunci da faɗawa cikin fitinar kafurci. Ba za a karɓi adddu’o’in irin waɗannan mutanen ba. Saboda haka ta yaya za su iya kare kansu daga faɗawa cikin kafurci? Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya ce **“Akwai musulunci a inda ake da ilimi, kuma babu musulunci a inda babu**

**ilimi”**. Kamar yadda dole ne mutum ya ci abinci don kada ya mutu da yunwa, to dole ne mu koyi addininmu don kada kafurai su ɓatar da mu ko kuma kada mu kasance ba musulmai ba. Kakanninmu sun haɗu a wuri ɗaya lokuta da dama don karanta littattafan yadda za su yi imani kuma su aikata aiki na gari, don haka sun koyi ilimin kuma sun umurci musulmi da su bi wannan hanya kuma suna jin daɗin kasancewarsu musulmai.

Sun bar mana gadon wannan hanya madaidaiciya kuma ta haske, don haka bai kamata Maƙiyan addinin a ciki da wajensa su karkatar da zukatan yaranmu da hanyar ɓata ba, abu ma fi zama wajibi shi ne mu yi karatu kuma mu nazarci littattafan ilimin tauhidi da na aiki waɗanda malaman mu na sunnah suka rubuta domin kare kanmu daga faɗawa cikin waccan ɓatar. Iyayen da ke son yaransu da waɗanda suke riƙo su zama musulmai na ƙwarai su koyar da su yadda za su riƙa karanta Alƙur’ani mai girma a duk lokacin da suke da damar yin hakan, domin abin yakan yi wuya gare su idan sun je makaranta. Muddin ba su yi haka ba, to za su kai ga yin da-na-sani a lokacin da ba ta da amfani. Kada mu sake mu saurara ko mu amince da farfagandar **zindiƙai** da maƙiya musulunci ta hanyar jaridu da mujallu da rediyo ko talabijin ko kafofin sadarwa na zamani. Kamar yadda Ibn Abidin (Rahimahullah) ya faɗi, a cikin littafin (**Radd al-muhtar**) bugu na uku waɗannan mutane suna nan daga cikin addinin waɗanda duk da cewa ba su yarda da wani addini ba, to amma suna nuna cewa su musulmai ne suna koyar da abubuwan da ke fitar da mutum daga addini tamkar su masu bin musuluncin ne, amma burinsu shi ne su fitar da musulmai daga musulunci.

**Tamabaya a nan ita ce;** Wani mutum da ya karanta fassarar gurɓatattun littattafansu ya faɗa cewa;

‘Ya kamata mu karanta tafsirin **Alƙur’ani mai girma**. Mu damƙa alhakin aikin koyar da addininmu da Alƙur’ani mai girma ga malaman addini abu ne mai haɗari kuma mai ban tsoro. Alƙur’ani mai girma bai faɗa cewa ‘Ya ku malaman addini ba’ abin da ya ce shi ne ‘Ya ku musulmi’ da kuma ‘Ya ku mutane’. A bisa wannan dalili, ya kamata kowane musulmi ya karanta kuma ya fahimci Alƙur’ani mai girma da kansa kuma kada ya yi tsammanin wani zai yi masa wannan aiki’.

‘Wannan mutum yana buƙatar kowane mutum ya karanta littattafan tafsiri da na hadisi. Bai bayar da shawarar karanta littattafan fiƙihu da na ilmul hal da na kalam ba waɗanda manyan malaman Ahl as-Sunnah suka rubuta. Misali, bugun littafin Rashid Rida (Dalibin Muhammad Abduh wanda ya rasu a shekarun 1935/1354) mai suna **Islamda Birlik Ve Fikh Mezhebleri** wanda babban ofishin kula da harkokin addini ya yi mai lamba (157 a cikin shekarun

1974/1394) ya kawo ruɗani a tsakanin masu karanta shi. A shafukan littafin da dama musamman a babi na shida littafin ya yi bayani kamar haka;

*"Mabiya ɗaya daga cikin mazhabobi huɗu, wato Mukallidun sun ɗaukaka darajar limaman mujtahidai ya zuwa matsayin annabta. Sun ma fi amincewa da bayanan mujtahidan waɗanda suka yi saɓani da hadisan annabi. Suka ce tana yiwuwa an shafe wannan Hadisin (naskh) ko kuma akwai wani hadisin daban da malamin nasu ya kafa hujja da shi. Ta yin amfani da waɗannan bayanai na waɗannan mutane waɗanda suna iya yin kuskure wajen yanke hukunci, sannan kuma waɗanda za su iya rasa sanin yadda al'amari yake, sannan kuma kasancewar sun ajiye hadisin annabi wanda shi ba ya kuskure a gefe ɗaya, wannan ya nuna cewa su waɗannan mukallidun sun yi sabani mujtahidun. Kai sun ma ci karo da Alkur'ani ta hanyar yin hakan. Sun ce babu wani wanda zai iya fahimtar Alƙur'ani sai malamin Mujtahid. Irin waɗannan kalamai na masu fikihu da sauran mukallidun sun nuna cewa sun samo su ne daga Yahudawa da Kiristoci. Amma saɓanin hakan, abu ne mai sauƙi a koyi Alƙur'ani da hadisi fiye da fahimtar littattafan da malaman fiƙhu suka rubuta. Mutanen da suka ƙware wajen sanin kalmomin larabci da nahawunsa ba su samun matsalar fahimtar Alƙur'ani da hadisi. Wane ne a doron ƙasa zai iya musanta cewa Allah yana iya bayyana abin da addininsa ya ƙunsa ƙarara ko dalla-dalla? Wane ne kuma zai yi musun cewa Manzon Allah ya fi kowa sani da fahimtar abinda Allah yaƙe nufi kuma ya yi wa wasu bayaninsa sosai fiye da kowa? Faɗin cewa bayanin Manzon Allah bai isa ba ga musulmi yana nufin cewa ke nan ba zai iya isar da cikakken saƙo ba daidai. Idan har galibin mutane ba su fahimci Alƙur'ani da sunna ba to da Allah bai umurci dukan jama'a ba da dokokin da ke cikin Alƙur'ani da sunnah. Kamata ya yi mutum ya san abinda ya yarda da shi tare da bayar da hujjoji. Allah bai yarda da bin mazhaba ba, sannan ya ce masu bin ta suna koyi ne da iyayensu da kakkaninsu wanda wannan ba zai zama hujja a gare su ba. Ayoyi sun nuna cewa Allah bai yarda da bin mazhaba ba. Abu ne mai sauƙi a fahimci wani daga cikin ɓangaren addini wanda ya shafi furu'a, wato ayyukan da aka umurci a yi a cikin addini daga hujjojinta fiye da ɓangaren abin da ya shafi imani. A yayin da shi Allah yake da iko kan abu mafi wuya, to ba zai yi iko a kan mafi sauƙin ba? Abu ne mai wuya a samu dokoki daga lamurran da ba su cika faruwa ba, amma kuma zai zama kamar wata hujja ta rashin sanin su ko kuma aikata su. Malaman fiƙhu sun kawo wa kansu lamurra da matsaloli da dama. Sun ƙirƙiro masu dokoki. Sun yi yunƙurin kawo ra'ayoyin ƙashin kansu na abubuwan da suka yi kama da juna*

*na sarari da na ɓoye a matsayin hujjoji a gare su. An sanya waɗannan abubuwa sun fantsama cikin fagen ibada waɗanda mawuyacin abu ne a samu ilimi a kan su ta hanyar kafa wata hujja. A kan haka sai suka faɗaɗa addinin a lokuta da dama. Sun sanya musulmi cikin haɗari. Ban musanta Qiyas ba, amma na ce babu qiyas a cikin ibada. Imani da ibada an rigaya an kammala su tun zamanin annabi. Babu wanda zai iya ƙara wani abu a kan su. Malaman Mujtahid sun haramta wa mutane koyi da 'yan mazhaba kuma mazhaba haramun ce'.*

Waɗannan bayanai da aka tsamo daga cikin littafin Rashid Rida mai faɗa da mazhaba mai suna **Islamda Birlik Ve Fikh Mezhepleri**, kamar dukan littattafan dake faɗa da mazhabar sun haramta bin dukkan malaman mazhaba su huɗu. Sun umurci cewa kowa yaje ya koyi tafsirin Alƙur'ani da hadisi. Mi za ku ce game da wannan?

**Amsar wannan tambaya ita ce;** Idan aka tsaya a tsanake aka karanta rubutun da maƙiya mazhaba suka yi mutum a cikin sauƙi ma zai gane cewa suna ƙoƙarin su ɓatar da musulmi ne kawai ta hanyar yi wa tunaninsu na 'yan bidi'a da 'yan wariya kwaskwarima da wasu raunanan hujjoji da soki burutsu. Jahili wanda yake tsammanin cewa rubutun nasu na ilimi ne tare da hujjoji yana iya faɗawa cikin ɓata, amma mai ilimi da hangen nesa ba zai taba faɗawa cikin tarkonsu ba.

Domin yin hannunka mai sanda ga matasa game da faɗawa cikin ɓatar maƙiyan mazhabobi da kuma sunnah waɗanda su ne ke yi wa musulmi kyakkyawan jagoranci zuwa ga samun tsira har abada, malaman sunnah (Rahimahullahu Ta'ala) sun wallafa dubban littattafai masu ma'ana a tsawon ƙarnuka goma sha huɗu. Ga wani daga cikin fassarar wasu shafuka na littafin **Hujjatallahi alal-alamin** wanda Yusuf an-Nabhani (Wanda ya rasu a birnin Beirut cikin shekarun 1932/1350) ya rubuta a matsayin amsa kan tambayar da aka yi a sama, kamar haka:

"Ba kowa ne ke iya fitar da hukunce-hukunce ba a cikin Alƙur'ani mai girma tunda kuwa ko su kansu manyan Mujtahidai ba za su iya fitar da hukunci a kan dukan dokokin Alƙur'ani mai girma ba. Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya bayyana hukunce-hukuncen da ke cikin Alƙur'anin mai girma ta hanyar hadisai. Kamar yadda shi kaɗai ne ya bayyana hukunce-hukuncen da ke cikin Alƙur'ani mai girma, shi kuma hadisi manyan sahabbai da malaman mujtahidai su kaɗai ne za su iya bayanin sa. Domin su iya fahimtarsa din Allahu Ta'ala ya azurta Mujtahidai da baiwa ta ilimi da hankali da hikima da iya zance da hangen nesa da ma duk wata nagarta. Ma fi daraja a kan dukkan waɗannan

kuma ita ce taƙwa, wato samun kariya daga aikata ayyukan zunubi. Abu na biyu kuma shi ne sanya masu ƙauna da tsoron Allah a zukata. Da taimakon waɗannan abubuwa ne Mujtahidai suka fahimci abubuwan da Allah da Manzonsa suke nufi a cikin maganganunsu. Waɗanda ba su iya fahimta kuma, sai suka sanya su a matsayin **Qiyas**. Dukan malaman mazhabobin nan guda huɗu sun sanar da cewa ba sun yi ne kan ra'ayoyinsu ba, sannan suka shaida wa almajiransu cewa idan suka ci karo da wani ingantaccen hadisi wanda ya kawar da hukuncinmu, to ku ajiye namu gefe ku ɗauki na Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ku yi aiki da shi. Mutanen da waɗannan manyan malaman mazhabobi suka ba wannan umurni shahararrun malamai ne mujtahidai kamar su. Waɗannan malaman kuma malamai ne masu tsayawa su yi bincike su kwatanta tsakanin wannan hukunci da wancan wane ya fi dacewa, kuma waɗanda suka san rubuce-rubucen da malaman mazhabobin suka yi da hujjojin da suka tsaya a kan su yayin ijtihadinsu. Sun nazarci rubuce-rubucen da masu ruwayar hadisan da malaman mazhabobin suka yi ijtihadinsu a kai, sannan suka tsaya suka tace suka ɗauki wanda ya fi dacewa a yi aiki da shi. Ko kuma su malaman mazhabobin sun zartar da hukunci a kan wani lamari ko wata matsala ne ta hanyar ƙiyasi saboda hadisin da zai warware lamarin ko matsalar bai zo masu ba, su kuma ɗalibansu sun kalli hukuncin ta wata fuska daban. Amma duk da haka a wajen amfani da wannan hukunci ɗaliban ba su tsallake hukuncin da malamansu suka yanke ba. Mujtahidan da suka gaje su, su ma ta irin wannan yanayi ne suke fitar da fatawa. Kamar yadda aka fahimci dukan abubuwan da aka yi bayani a nan, musulmai da kuma mujtahidan da ke bin waɗannan mazhabbobi guda huɗu, suna bin Allah ne da Manzonsa.

Waɗannan mujtahidai sun fahimci dokokin Alƙur'ani mai girma da hadisi, ta yadda ba wanda zai iya fahimtar su kamar su, sannan kuma suka isar da abin da suka fahimta. Musulmai suna biye da abubuwan da mujtahidai suka fahimta sannan aka yaɗa daga Alƙur'ani da sunna, saboda Allahu Ta'ala ya faɗi a cikin suratul Nahli a aya ta 43 cewa '**Ku tambayi ma'abuta sani in ku ba ku sani ba'.**[1]

[1] Wannan aya tana nuna cewa ba kowa ne zai iya fahimta ko gane abubuwan da Alƙur'ani ko hadisi suka zo da su ba daidai, akwai wasu mutane da ba su iya ganewa. Ayar tana umurtar waɗanda ba su sani bada su yi tambaya don neman sani. Da a ce kowa da kowa ya fahimci abin da Alƙur'ani da hadisi suka zo da shi to da ba a samu ɓulluwar kungiyoyi guda 72. Dukkan mutanen da suka kawo wannan rabe-rabe masu ilimi ne sosai amma babu wani daga cikin su da ya iya fahimtar nassin Alƙur'ani da hadisi daidai. A sakamakon

Al'ummar Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ita kaɗai ce Allahu Ta'ala ya yi wa arzikin samun cewa limaman mazhabobi huɗu za su yi ijtihadi sannan su kafa mazhabobin, Sannan kuma dukan musulmi za su haɗu wuri ɗaya a cikin waɗannan mazhabobi.

A fage ɗaya Allahu Ta'ala ya halicci shugabannin masu imani, sannan a wani fagen ya kare addininsa daga gurɓacewa ta hanyar halitta shugabannin mazhabobi (wato Imamai huɗu na mazhabobin da muke dasu). Tun da dai har babu irin wannan baiwa a cikin addinin Kiristanci da Yahudanci shi ya sanya addinan nasu suka gurɓata suka koma tamkar wani abin wasa.

"Kamar yadda malaman addinin musulunci suka tsayu a kai, babu wani malami mai ɗinbin ilimi da ke iya yin ijtihadi wanda ya zo shekaru ɗari huɗu bayan wafatin Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam).

Don haka duk wanda ya yi ikirarin yin ijtihadi a cikin wannan lokaci zai kasance ko dai ba shi da hankali ko kuma bai karanci addinin ba. A lokacin da babban malami Jalal-ad-din as-Suyuɗi Abdurrahman (Rahimahullahu Ta'ala) wanda ya rasu a Misra cikin shekarun 1505/911 ya ce ya kai matsayin ijtihadi, sai malaman zamanin sa suka yi masa gabatar masa da tambayar da aka riga aka bayar da amsoshi biyu a kanta, inda suka nemi jin bayani daga wurinsa cewa wace amsar ce za a fi dogaro da ita. Amma sai ya kasa ba su amsa.

Ya ce hidima ta yi masa yawa ta yadda ba zai iya samun lokacin bayar da amsar ba. Sai dai kuma sai aka buƙace shi da ya mayar da ijtihadin zuwa matsayin fatawa wadda ita matsayinta ƙasa yake da na ijtihadi.

To ganin cewa wannan malami as –Suyuɗi duk da zurfin iliminsa ya kauce wa mayar da ijtihadi zuwa matsayin fatawa, to yaya za mu kira mutanen da ke danganta kansu da yin ijtihadi, idan ba mu kira su matsayin wasu jahilai ba a cikin addini? Imamu Al-Ghazali (Rahimahulla Ta'ala wanda ya rasu a birnin Tus

---

rashin fahimtar nassin sai suka fanɗare daga hanya mai kyau suka jefa miliyoyin musulmi cikin ruɗu. Wasu daga cikin su sun wuce wuri wajen fassara ayoyi da hadisai cikin kura-kurai, ta yadda har suke kiran musulman da ke kan hanya madaidaiciya a matsayin kafurai ko kuma masu ridda. A cikin littafi mai suna **Kashf ash-shubuhat** wanda aka fassara a cikin harshen Turkiyyanci a asirce kuma aka kai shi cikin ƙasar Turkiyya ta ɓarauniyar hanya an ce wai an yarda da a kashe musulmin da suka riƙi tafarkin ma'abota sunna kuma a ƙwace dukiyoyinsu.

a cikin shekarun 1111/505) ya faɗa a cikin littafinsa mai suna **Ihya Ulumaddin** cewa babu mujtahidai a wannan lokaci.

'Idan musulmin da bai yarda da ijtihadi ba ya karanci wani hadisi wanda ya saɓa da hukuncin shugaban mazhabarsa sannan kuma ya ji bai gamsu ba da aikata abin kamar yadda mazhabarsa ta zo da shi, dole ne ya nemo wani mujtahidi daga cikin mazhabobin nan guda huɗu wanda ijtihadinsa daidai yake da wannan hadisi sai ya aikata abin daidai da mazhabar da wannan mujtahidi yake bi.[1]

Wannan ya faru kuwa saboda ba a yarda wanda matsaynsa ko iliminsa bai kai na ijtihadi ba su kawo hukunci daga nassin Alƙur'ani mai girma ko hadisi. A yanzu wasu jahilan mutane suna ikirarin cewa su sun kai matsayin ijtihadi baki ɗaya, wai har suna iya fitar da hukunce-hukunce daga nassi, don haka ba su buƙatar bin mazhabobin nan guda huɗu. Don haka suka yi watsi da mazhabobin nan da suke bi shekara da shekaru.

Suna ƙoƙarin furta wasu kalamai na jahilci marasa makama cewa wai 'Mu ba za mu bi ra'ayoyin wasu mabiya addini da suke daidai da namu ba'. Suna nuna wata ƙasaita saboda sun biye wa ruɗun shaiɗan da zukatansu. Ba su iya tunawa cewa faɗar hakan ba wai darajarsu take nunawa ba sai dai rashin tunaninsu da kuma kunyata kansu.

Kazalika, mun ga wasu jahilai daga cikin su waɗanda suka faɗa kuma suka rubuta cewa ya kamata kowa da kowa ya karanta littattafan tafsiri ya nemo hukunci daga cikinsu. Ya ku 'yan uwa musulmai lalle ne ku kauce wa yin tarayya da irin waɗannan mutane masu nuna cewa su masu bin addini ne sannan ku guji karanta littattafansu na ƙirƙira. Ku yi riƙo sosai da mazhabobin shugabanninku. Kuna da damar zaɓar kowace daga cikin mazhabobin, amma kuma ba a yarda ku haɗa su wuri ɗaya ba a tare. Wannan shi ne ake kira **'talfiq'.**[2]

---

[1] Babban Malami Imam Yahya an-Nawawi (Rahimahullahu Ta'ala) wanda ya rasu a Damascus cikin shekarun 1277/676 ya yi bayani mai tsawo a kan wannan a cikin littafinsa mai suna **Rawdat at-talibin**.

[2] Kalmar '**Talfiq**' tana nufin wani aikin ibada wanda bai yi kamanceceniya da ɗaya daga cikin mazhabobi ba saboda ana aikata shi ta hanyar cakuɗa hanyoyi masu sauƙi na mazhabobin huɗu. Bayan wani ya yi aikin ibada wanda ya yi daidai da ɗaya daga cikin mazhabobin, bayan aikata abinda yaƙe daidai a cikin wannan mazhaba, lura da sharuɗɗan da suka zama wajibi a cikin sauran mazhabobin guda uku da la'akari da cewa

‘Musulmin da ke iya karantawa da fahimtar hadisai daidai yadda suke, ya kamata su rika karanta hadisan da malaman mazhabobin suka tattaro, su aikata abubuwan da suka zo da su sannan su kauce wa waɗanda waɗannan hadisai suka haramta, sannan su san martabobi da dimbin alfanun da ke tattare da addinin musulunci da rayuwa da halaye da mu’ujizojin Manzon Alllah (Sallallahu alaihi wasallam) da sunayen Allahu Ta’ala da siffofinSa da tsarin zaman duniyar nan da tanadin lahira da ranar sakamako da aljanna da wuta da mala’iku da aljannu da al’ummar da ta shude da annabawa da littattafan da aka saukar masu . Haka kuma ya kamata musulmi ya san irin darajojin Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) da na **Alƙur’ani** mai girma da rayuwar ‘yan uwansa da sahabbansa da alamomin ƙarshen duniya. An yi bayanai masu tsawo game da abun da ya shafi wannan duniya da kuma lahira a cikin hadisan Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam).

‘Kamar yadda aka fahimci waɗannan abubuwa da aka rubuta, abun mamaki ne yadda mutum zai faɗi cewa wai waɗannan hukunce-hukunce na mujtahidai da suka yi daidai da abubuwan da hadisi ya zo da su ba su da amfani a bisa jahilci. Daga cikin bayanai da dama da aka kawo a cikin hadisai waɗanda ke karantarwa a kan yin ibada da mu’amala kaɗan ne. kamar yadda wasu malamai suka ce, akwai kamar guda dari biyar (500) (Ciki har da waɗanda aka maimaita za su kai ƙasa da dubu uku (3000). Daga cikin waɗannan hadisai ba hasashe ba ne cewa wani ɗaya daga cikin malaman mazhabobi huɗu mai yiwuwa bai taɓa sanin wani abu a game da wani ingantaccen hadisi ba.

Aƙalla ɗaya daga cikin limaman waɗannan mazhabobi sun yi amfani da kowane ingantaccen hadisi. Musulmin da yake ganin cewa wani aiki a cikin mazhabar da yake bi ya ci karo da wani ingantaccen hadisi sai ya aikata wannan aiki ta hanyar bin wata mazhaba wadda ta danganta ijtihadinta da wannan hadisi. Wataƙila shi ma shugaban wannan mazhaba da yake bi ya san da wannan hadisi, amma duk da haka bin wani hadisi da ya fahimci cewa ya fi sahihanci, ko ya zo daga bisani ko kuma ya shafi na farkon ko kuma dai a kan wasu dalilai da mujtahidai suka sani, to bai ɗauki wannan hadisin na farko ba a matsayin abin rubutawa da adanawa. Yana da kyau ga musulmin da ya fahimci cewa hadisi sahihi ne ya yi watsi da hukuncin da mazhabarsa ta kawo wadda ta ci karo da wannan hadisi, amma kuma dole ne ya yi koyi da wata mazhabar

---

aikin zai zama sahihi kuma karɓaɓɓe a cikin mazhabobin. Wato ana kiran wannan ‘**taqwa**’ wanda ke kawo lada mai yawa.

wadda ta yi amfani da wannan hadisin a cikin ijtihadinta. Wannan kuwa ba don komi ba saboda kasancewar shugaban wannan mazhaba ta biyu ya san da wannan hukunci da wancan mutum bai san da shi ba ya gano cewa babu wani abin da zai hana yin aiki da wancan hadisin. Duk da haka an yarda da wancan mutum ya yi aiki da wannan kamar yadda mazhabarsa ta tanada, domin kuwa babu wani kokanto cewa shugaban mazhabar da yake bi ya dogara da wannan hukunci. Addinin musulunci ya yi sassauci ga mai bin mazhaba idan bai san da hukunci ba saboda babu ɗaya daga cikin mazhabobin huɗu da ta kauce wa Alƙur'ani da sunnah a cikin ijtihadin. Mazhabobin na ƙarin bayani ne a kan Alƙur'ani da hadisi domin amfanin musulmi. Wannan aiki na malaman mazhaba ba ƙaramin aiki ba ne ga al'ummar musulmi wanda ɗan Adam ba zai iya yin sa ba in ba da taimakon Allahu Ta'ala ba. Waɗannan mazhabobi su ne daga cikin ƙwararan hujjoji da ke nuna cewa lalle Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) manzon gaskiya ne kuma addinin musulunci shi ne addinin gaskiya.

Bambancin da ke tsakanin mazhabobi a kan lamurran da suka shafi aiki ne kaɗai, (furu ad-din, wato akan abubuwan da suka shafe fiƙhu, shari'ar musulunci daidai da karantarwar Alƙur'ani mai girma da hadisi). Babu wani saɓani a tsakanin su ta wajen maganar imani, (usul ad-din wato abin da ya shafi harkar imani) kuma ba su da bambanci ta wajen koyo da aikata abubuwan da suke wajibi a cikin addini. Waɗannan tanade-tanaden duk an ɗauko su ne daga cikin ainihin bayanan abubuwan da addinin ya zo da su don isar da saƙo. Wannan kuma ya zo ne a sakamakon fahimtar abubuwan da suka ƙunsa. Wannan ɗan bambanci da ke a tsakaninsu wata tausayawa ce daga Allahu Ta'ala da yake yi wa bayin Sa. An bai wa musulmi izinin su bi duk mazhabar da suke so kuma suka ga ita ce ta fi sauƙi a gare su. Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya rigaya ya faɗi wannan bambanci a matsayin wani albishir, kuma abin ya faru kamar yadda ya faɗe shi.

Ba a yarda a yi ijtihadi ba a kan ilimin imani. Wannan yana bayar da damar kaucewa da aikata bidi'a, kuma mummunan laifi ne. Hanyar gaskiya ɗaya ce dangane da abin da ya shafi imani, wato hanyar **Ahl as-Sunnah waljama'a**. Bambancin kawai wanda aka bayyana a matsayin tausayi daga Allahu Ta'ala a cikin hadisi shi ne na aikata ayyukan ibadar.

A lamari wanda hukuncin mazhabobin huɗu ya bambanta da wani, to hukunci ɗaya ne za a ɗauka a matsayin wanda yaƙe daidai. Waɗanda suka aikata aiki a wannan hanya ta daidai za a ba su lada biyu, su kuma waɗanda suka aikata aiki ta bin ɗaya daga cikin hukunce hukuncen da ba daidai ba za a

ba su lada ɗaya. Kasancewar mazhaba a matsayin tausayawa, an bayyana cewa an yarda a bar aiki da hukuncin wata mazhaba a yi aiki da hukuncin wata. Amma in banda waɗannan mazhabobin huɗu da aka sani, ba a yarda a bi wata mazhaba ba da ta fito daga Ahl as-Sunnah ko ma daga sahabbai, domin kuwa ba a rubuta mazhabobinsu ba don haka an ma manta da su. Saboda haka a yanzu babu wata dama ta bin wata mazhaba in ban da waɗannan guda huɗu. Imamu Abubakar Ahmad ar-Razi (Rahimahullahu Ta'ala) wanda ya rasu a shekarun 980/370 shi ma ya ruwaito cewa malaman musulunci sun tafi a kan cewa bai yiwuwa a bi sahabbai kai tsaye. Ina bayar da shawarar cewa dukan masu son su fahimci daraja da ƙarfin da mazhabobi da mujtahidai musamman waɗannan guda huɗu suke da su, su karanta litttattafan **Al-mizan Alkubra** da **Almizan al-Khidriyya** na Imam Abdalwahab ash-Sharani (Rahimahullah Ta'ala), saboda littattafan ba su kauce wa hukunce hukuncen Alƙur'ani da sunnah ba.[1]

Ba daidai ba ne a ce 'Alƙur'ani mai girma bai ambaci malaman addini ba' Akwai ayoyi daban daban waɗanda suka yabi malamai da kuma ilimi. Malam Abdul Ghani an-Nablusi wanda ya rasu a shekarun 1731/1143 ya faɗa a cikin littafinsa mai suna **Al-hadiqa** cewa;

Aya ta bakwai ta suratul Anbiya ta umurci cewa '**Ku tambayi ma'abota zikiri in kun kasance ba ku sani ba'.** Zikiri wanda ke nufin tunawa da Allahu Ta'ala a nan yana nufin ilimi. Wannan aya mai girma tana umurtar mutanen da ba su da ilimi su nemi malamai don su koya daga wurinsu. An kuma bayyana a cikin aya ta bakwai ta suratul Ali Imran cewa **'Masu ilimi ne kaɗai suka san ma'ana da fassarar aya mai boyayyar ma'ana'.** Haka ma a cikin aya ta 18 ta wannan sura an bayyana cewa **'Allahu Ta'ala yana nan kuma shi kaɗai yaƙe kuma masana ilimi su suka fahimci haka kuma su ke bayar da labari'** a cikin aya ta 81 ta suratul Qasas kuma aka ce **"Masana ilimi suka ce masu kun ji kunya! ladar da Allahu Ta'ala zai ba waɗanda suka yi imani da shi kuma suka yi kyakkyawan aiki ta fi ƙawar duniya".** Haka ma a cikin aya ta 56 a suratu Rum an ce **'Masu ilimi kuma masu imani za su ce "wannan ita ce ranar alƙiyama, wadda kuka ƙaryata a cikin duniya"'.** A cikin aya ta 108 ta suratul Isra'i an ce **'A lokacin da**

[1] Yusuf an-Nabhani, **Hujjat-Allahi alal-alamin**, shafi na p. 771. Wannan dogon jawabi, wanda aka fassara shi daga asalin sa na Larabci, akwai ƙare-ƙare da akayi daga wasu littattafai wanda muka sa alamar baka biyu kamar yadda mukayi a sauran littattafan mu. Wanda hakan zai bamban tasu daga rubutun da aka fassara. Asalin littafin na Larabci an buga shine a Kasar Istanbul a Turkiya, a shekarar 1974/1394.

**masana ilimi suka ji *Alƙur'ani* za su yi sujada su ce "babu rauni tare da mahaliccinmu wanda kuma ba ya tayar da alkawarinsa"'**. A cikin aya ta 54 ta suratul Hajj an faɗa cewa **'Masu ilimi sun fahimci cewa *Alƙur'ani* kalmar Allahu Ta'ala ce'.** A cikin aya ta 50 ta suratul Ankabuti an ce ***'Alƙur'ani* mai girma ya zauna a zukatan masu ilimi'**. A cikin aya ta 6 ta suratus Saba'a an ce **'Masana ilimi sun san cewa *Alƙur'ani* mai girma kalmar Allah ce kuma sun samu yardarsa'**. Haka ma a aya ta 11 ta suratul Mujadala an faɗi cewa **'Za a ba masana ilimi matsayi mafi girma a cikin aljanna'**. Sai a aya ta 27 cikin suratul faɗiri aka ce **'Masu ilmi ne kaɗai suke tsoron Allah'**. Sai a aya ta 14 ta suratul Hujurat inda aka ce **'Ma fi daraja daga cikin ku shi ne wanda ya fi tsoron Allah'**.

An ruwaito a hadisi da aka ɗauko daga shafi na 365 na littafin **Al-hadika** cewa **'Allahu Ta'ala da mala'ikunsa suna yi wa wanda ya koya wa mutane abin kirki addu'a', a ranar tashin ƙiyama na farkon su, su ne annabawa sai malamai sai shahidai su biyo baya. Ya ku mutane ku sani cewa ana iya samun ilimi ta hanyar sauraren malamai da koyon ilimi. Neman ilimi ibada ne. Malami da mai koyon ilimi za a ba su ladar wanda ya yi jihadi. Koyar da ilimi kamar bayar da sadaka ne, shi kuma koyon ilimi daga wurin malami kamar yin sallar tuhajjud ne'.** Malam Tahir Bukhari (rahimahullahu Ta'ala) wanda ya rasu a shekarun 1147/542 wanda ya wallafa littafi mai suna **Khulasa** ya rubuta cewa 'Karanta littattafan fiƙihu ya fi yin sallar nafila cikin dare lada, domin kuwa wajibi ne a san ayyukan farillai da waɗanda aka haramta daga wurin malamai da littattafansu. Karanta littattafan fiƙihu domin a aikata abin da aka koya ko kuma a ka koya wa wasu ya fi yin sallar nafila.

An faɗa a cikin wani hadisi cewa: **'Koyon ilimi ya fi daraja a kan dukkan sauran ayyukan ibada, domin kuwa amfanin sa yana ga shi kansa mai koyawarwa da mai koyon; mutumin da ya koyi ilimi domin ya koyar da wasu zai samu lada kwatankwacin ta siddiƙai'.** Ta hanyar malami da kuma littattafai ne kaɗai ake iya koyon ilimin addinin Islama. Mutanen da ke cewa karatun littattafan ilimi bai zama wajibi ba maƙaryata ne kuma zindiƙai waɗanda ke jan musulmai zuwa ga halaka. Ilimin da ke cikin littattafan addini an samo shi ne daga Alƙur'ani mai girma da hadisi.

Allahu Ta'ala ne ya aiko Manzonsa (Sallalahu alaihi wasallam) don isar da saƙo da karantar da Alƙur'ani mai girma. Sahabbai masu karama sun koyi ilimin ne daga wurin Rasulullah (Manzon Allah). Su kuma malaman addini sun koya ne daga wurin sahabbai, a yayin da su kuma sauran al'ummar musulmai suka karanta daga malamai da littattafansu. An faɗa a cikin hadisi cewa **"Ilimi dukiya**

**ne, mabuɗinta shine tambaya, a koyi ilimi kuma a koyar!" "Komai yana da tushe. Tushen taƙawa shi ne zukatan arifs"** sannan **"kuma koyar da ilimi hanya ce ta barin aikata zunubbai"**.

Al-Imam ar-Rabbani (Rahmatallahi Ta'ala alaihi) ya kawo a cikin ƙasidarsa ta 193, bugu na farko na littafinsa na **Maktubat** cewar:

Farkon abinda ya wajaba ga **mukallaf** (mutum baligi, mai hankali) shi ne ya kyautata imaninsa ta hanyar sanin ilimin da zai yi aikinsa na bauta kamar yadda malaman Ahl as-Sunnah waljama'a suka zo da shi. Muna roƙon Allahu Ta'ala ya saka wa waɗannan shahararrun malamai a kan ɗimbin aikin da suka yi wa addini. Kuɓuta daga azaba a ranar lahira ya danganta da yarda da abin da suka zo da shi. Mutanen da suka bi wannan hanya su ne ake kira **Ahl as-Sunnah**. Su ne kaɗai ke bin hanya da tafarkin Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) da sahabbansa (Ridh-wanullahi alaihim ajma'in). Koyarwar da ta zo daga ilimin littafin Allah wato Alƙur'ani mai girma da Sunnahr Manzo wato hadisi ita ce koyarwar da malaman Ahl as-Sunnah suka karanta kuma suka isar da ita ga al'ummar musulmi. Tunda har dukan 'yan bidi'a da masu neman yin kwaskwarima ga addini da waɗanda ba su bin mazhabobi, waɗanda suke da gajeren tunani suna ikirarin cewa sun samo hukunce-hukuncensu na son zuciya ne daga Alƙur'ani mai girma da hadisi, shi ne suke ta fafutukar ɓata sunan malaman Ahl-as-Sunnah. Kamar yadda ake iya gani, ba ko wace magana ko rubutu da suke ikirarin sun samo daga Alƙur'ani ko hadisi ba ne ya kamata a yarda da shi a matsayin mai sahihanci, kuma bai kamata a bari su yaudari jama'a da farfagandarsu ba.

'Dangane da bayani kan abubuwan da malaman Ahl as-Sunnah waljama'a suka yarda da su a cikin littafi mai suna **al-Mutamad** na Shehin malamin fiƙihu na mazhabar Imamu Hanafi Malam Fadlullah ibn Hassan Tur Pushti (Wanda ya rasu a shekarun 1263/661), wanda ya bayyana haƙiƙanin dokokin addinin kamar yadda malaman Ahl as-Sunnah suka zo da su, wannan bayani ne mai matuƙar amfani da aka yi ɓaro-ɓaro ta yadda za a iya fahimtar sa cikin sauƙi. Littafin an wallafa shi ne a kamfanin buga littafai na Hakikat a shekarar 1989/1410.

'Bayan maganar koyarwa a fannin abubuwan da ke dangane da imani, ya kamata mu karanci abubuwa kamar su **Halal** (abunda aka yarda dashi, abu mai kyau a musulunci), da **Haram** (wato waɗanda aka yi hani a aikata), sai **Fard** (Farillai) wato waɗanda akayi umurni a aikata da **Wajib**, waɗanda aka sharɗanta a yi da **Sunnah**, wato ayyukan da Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya

aikata su kuma yana ƙaunar su a matsayin ayyukan ibada, da **Mandub**, wato ayyukan da aka so a aikata masu kawo lada  da kuma **Makruh**, wato ayyukan da aka ki a aikata su. Waɗannan abubuwa dukan su malaman Sunnah sun rubuta littattafai a kan su kuma sun yi aiki da su. Kada mu sake mu karanta littattafan bidi'a waɗanda jahilai suka wallafa waɗanda suka kasa fahimtar darajar waɗannan malamai. Musulman da ke da imanin da ya saɓa da na mabiya Sunnah ba za su kuɓuta ba daga azabar wuta a ranar lahira.  Muna roƙon Allahu Ta'ala ya tsare mu. Idan imanin musulmi yana a kan daidai, to amma ya kasance yana da rauni wajen aikin ibada, ana iya yafe kura-kuransa ko ma bai tuba ba, kuma ko da ba a yafe masa ba za a iya fitar da shi daga azabar wuta bayan an ladabtar da shi. Babban jigon dai a nan shi ne mutum ya kyautata imaninsa. Khwaja Ubaidallah al-Ahrar (Qaddasallahu Ta'la sirrahul-aziz, wanda ya rasu a Samarkand cikin shekarun 1490/895), ya ce: 'Da za a ba ni dukkan karamomi irin na waliyyai amma a hana ni imani irin na Ahl as-Sunnah waljama'a to da zan ɗauki kaina a matsayin wanda ya halaka'. Idan har ba ni da wata karama kuma ina da laifuffuka masu dama, muddin na samu baiwar samun imani na Ahl as-Sunnah waljama'a, to ba zan yi kaico ba a kan hakan'

Musulman ƙasar India a wannan zamani suna cikin kaɗaici da kunci. Maƙiya musulunci na ta ƙulla makirce makircensu daga ko ina. Bayar da sisin kwabo ɗaya don aikin addini a yanzu ta fi kawo lada fiye da dubban kuɗaɗen da aka bayar a wasu lokuta daban. Babban aikin da za a yi wa addini a yanzu shi ne a nemi littattafan Ahl as-Sunnah waɗanda ke koyar da hanyoyin imani da aikata ayyukan ibada tare da rarraba su ga mutanen ƙauyuka da matasa. Mutanen da suka fi kowa dacewa daga cikin mutane su ne waɗanda aka bai wa damar aikata irin wannan aikin alkhairi. Lalle ne su yi farin ciki da murna a kan wannan sannan su gode wa Allahu Ta'ala matuƙa. Yi wa musulunci aiki abu ne wanda ke jawo martaba a kowane lokaci.  Amma dai kamar a irin wannan lokaci da muka samu kanmu wanda ake ta yunƙurin daƙusar da musulunci kuma ake neman a ruguza shi ta hanyar ɓatanci da ƙarairayi, yanzu ne ya kamata a ƙara tashi tsaye don yaɗa aƙidar Ahl as-Sunnah. Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya taɓa ce wa sahabbansa **"Kuna a cikin lokacin da idan kuka bi umurnin Allah adaɗin kashi tara cikin goma, amma kuka bar kashi daya za ku halaka, za a azabtar da ku. Bayan kun shuɗe akwai wani lokaci da zai zo wanda mutanen da suka**

**bi kashi ɗaya kacal daga cikin goma na umurnin Allah za su kuɓuta daga azaba".**[1]

To wannan shi ne lokacin da wannan hadisi yake magana a kai. Ya zama wajibi a tashi tsaye a yi gwagwarmaya[2] ta yaƙar kafurai domin a gane waɗanda ke yin zagon ƙasa ga addinin musulunci kuma suke nuna rashin ƙaunar sa. Ta wajen yaɗa saƙon Ahl as-Sunnah da ke ƙunshe a cikin littattafan da aka wallafa, ba dole ba ne sai mai yin wannan aiki ya kasance malami. Haƙƙi ne ga kowane musulmi ya shiga cikin wannan aiki. Bai kamata a yi watsi da wannan damar ba. Za a tambayi kowane musulmi a ranar tashin ƙiyama a kan wannan haƙƙi, sannan a tambaye shi me ya hana shi yi wa addinin musulunci aiki. Dukkan waɗanda ba su taimaka ba wajen rarraba littattafan ilimin addinin musulunci da waɗanda ba su taimaka wa jama'a da hukumomi ba wajen yaɗa ilimin addinin za su ɗanɗani azaba mai raɗaɗi. A nan ba za a yarda da uzurin kowa ba. Duk da kasancewar annabawa (Alaihimussalam) a matsayin waɗanda suka fi kowa daraja daga cikin mutane, amma ba su kasance masu son jin daɗin kansu ba. Sun yi gwagwarmaya matuƙa dare da rana wajen yaɗa addinin Allahu Ta'ala. Sun mayar da raddi ga masu neman sai an nuna masu wata karama ko wani abin mamaki sun gani ƙarara cewar **'Allah ne ke da ikon yin wannan, mu haƙƙinmu shi ne mu isar da saƙon addinin Sa'**. A sakamakon tsayuwa da suka yi kan wannan sai gashi Allahu Ta'ala ya taimake su ya saukar da mu'ujizojin. Don haka mu ma ya kamata mu yaɗa saƙon littattafai da koyarwar malaman Sunnah (Rahimahullahu Ta'ala) mu shaida wa matasanmu da abokanmu a kan muni da haɗarin da ke tattare da hanyoyin ɓata da kafurci da maƙiya musulunci suke neman jefa musulmi.[3]

---

[1] Littafin **Mishkat-ul mesabih** bugu na ɗaya shafi na 179; at-Tirmizi, Kitab -alfitan, na 79.

[2] Hukumar ƙasa ce ke ƙaddamar da jihadi da ƙarfi ta hanyar amfani da sojojinta. Musulmin da ke shiga cikin irin wannan jihadin suna yi ne da yarjejeniyar shiga soja da yin aikin da hukumar ƙasa ta umurci ya yi. Kamar yadda aka zayyana a cikin ƙasida ta 65 ta littafin Maktubat, **jihad ƙauli** ana yin sa ne da baki, kuma a rubuce, wanda ya fi lada fiye da jihadin karfi/kisa **(jihad ƙatli)**.

[3] Faɗa masu makircin maƙiya addini bai kasance gulma ba, sai dai umurni ne da yin abin ƙwarai (amr bil ma'ruf). Dole ne kowane musulmi ya koyi aƙidojin Ahlus Sunnah kuma ya koyar da su ga waɗanda za su iya fahimta kuma su yi aiki da su. Kamata ta yi a riƙa sayen littattafai da ƙasidu da mujallu da jaridu da ke ɗauke da koyarwar malaman Sunnah don rarraba su ga matasa da sauran abokansu. Mu yi ƙoƙarin ganin suna karantawa. Sannan

Mutanen da ba su amfani da ikon su da ƙarfinsu da dukiyoyinsu da kuma ayyukansu wajen yaɗa ko ɗaukaka kalmar Allah ba za su kuɓuta daga azaba ba. Dole ne kuma mai yin wannan aiki na addini ya jure wa duk wata wahala da cin zarafi da musgunawar da zai iya fuskanta yayin gudanar da shi, sannan ya ɗauke su a matsayin babbar riba kuma abin farin ciki gare shi. A lokacin da annabawa (Alaihimus Salam) suke ƙoƙarin isar da saƙon Allah ga mutane babu irin cin mutuncin da ba su fuskanta ba daga wurin jahilai da fanɗararru. Sun wahala matuƙa. Manzon Allah Muhammadur Rasulullah (Sallallahu alaihi wasallam) masoyin Allah wanda shi ne ya zaɓa a matsayin mafi ɗaukaka daga cikin annabawa ya taɓa cewa: **'Babu annabin da ya fuskanci musgunawa irin wadda na fuskanta.'**

Malaman Sunnah waɗanda suka nuna wa musulmi hanya ta gaskiya a nan duniya sannan suka jagorance su suka karanci addinin Muhammadu (Sallallahu alaihi wasallam) ba tare da an gurɓata shi ba ko an canza shi, sune suka kai matsayin ijtihadi na mazhabobin guda huɗu. Huɗu daga cikin waɗannan malaman su ne suka fi yin fice. Na farkonsu shi ne **Imamu al-Azam Abu Hanifa Numan Bin Thabit** (Rahimahullahu Ta'ala). Ya kasance daga cikin shahararrun malaman musulunci, wanda kuma ya zama jagoran mabiya Sunnah.

An haife shi a birnin Kufa a cikin shekarun 699/80, sannan kuma ya yi shahada a Bagadaza cikin shekarun 767/150.

Na biyun su shi ne **Imam Malik Bin Anas** (Rahimahullahu Ta'ala), wanda shi ma shahararren malami ne na Sunnah. Ibn Abidin ya rubuta a cikin littafin **Radd al-Muhtar** cewa ya zauna a Madina na tsawon shekara 89 daga shekarun 708/90 zuwa 795/179. Kakansa shi ne Malik Bin Abi Amir.

Na uku daga cikin malaman mazhaba shi ne **Imamu Muhammad Ibn Idris ash-Shafi'i** (Rahimahullahi Ta'ala), wanda sauran malaman musulunci suke girmamawa. An haife shi a Ghazza ta ƙasar Falasɗinu a cikin shekarun 767/150, sannan ya rasu a ƙasar Misra a shekarun 820/204.

Na huɗun su kuma shi ne **Imam Ahmad Ibn Hanbal** (Rahimahullahu Ta'ala) wanda aka haifa a Baghadaza cikin shekarun 780/164, sannan ya rasu a can a cikin shekarun 855/241. Yana daga cikin manyan jigogin addinin musulunci.

Dukkan wanda ba ya bin ɗaya daga cikin waɗannan mazhabobi a wannan zamani to haƙiƙa yana cikin haɗari, kuma yana cikin 'yan bidi'a. Bayan su akwai

kuma ya kamata a rika rarraba littattafan da ke bayani kan manufofin maƙiyan musulunci don a fahimci makircinsu.

malaman Ahl as-Sunnah da dama dake da mazhabobi masu kyau. Amma dai saboda tsawon lokuta an mance da mazhabobinsu kuma ba a samu an sanya su a rubuce a matsayin littattafai ba. Alal misali, akwai manyan malaman Madina su bakwai da ake kira **al-Fuqaha as-Sab'a** da su **Umar Ibn Abdul'Aziz da Sufyan Ibn Uyayna (wanda ya rasu a Makka a shekarun 813/198) da Is'haƙ Ibn Rahawayh da Dawud at-Tai da Amir Ibn Sharahil Ash-Shabi da Layth Ibn Sad da Amash Muhammad Ibn Jarir at-Tabari da Sufyan ath-Thawri** wanda ya rasu a Basra a shekarun 778/161 da kuma **Abdurrahman Awzai** (Rahimahullahu Ta'ala) waɗanda suna daga cikin su.

Dukkan sahabban Manzon Allah (Radhiyallahu Ta'ala anhum ajma'in) sun kasance taurari abin koyi. Kowanne daga cikin su zai iya jagorantar duniya baki ɗaya zuwa ga hanya madaidaiciya. Dukkan su mujtahidai ne wanda kowane yana bin mazhabarsa, kuma dukan mazhabobin nasu suna kama da juna. Amma duk da haka tun da ba a rubuta mazhabobin nasu a cikin littattafai ba, zai yi matuƙar wuya a gare mu mu bi su. Abubuwan da **mazhabobin** nan guda huɗu suka zo da su masu umurni da aikatawa ko hani da wani lamari a cikin addini sun tattaro su inda suka yi bayanin su tare da ɗalibansu. Waɗannan bayanan su ne aka mayar matsayin littattafai. Don haka a wannan zamani dole ne kowane musulmi ya kasance yana bin wata mazhaba daga cikin mazhabobin[1] waɗannan malamai, sannan ya kasance yana yin ibadarsa daidai da dokokin da suka zo da su.

Daga cikin ɗaliban waɗannan malamai, biyu sun zama malamai shahararru wajen yaɗa karantarwa a kan imani a musulunci. Don haka sai aka samu mazhabobi biyu a cikin abin da ya shafi imani. Imani na gaskiya wanda ya zo daidai da karantarwar Alƙur'ani mai girma da hadisi ita ce hanyar da waɗannan malamai biyu waɗanda suka game ko ina cikin duniya da yaɗa wannan manufa a matsayin abin da ya kamata mabiya Sunnah su yarda da ita. Wannan rukuni na malamai shi ake kira (al-Firqat an-Najiyya) ɗaya daga cikin malaman shi ne **Abu 'l-Hasan Ali al-Ash'ari** (Rahimahullahu Ta'ala, wanda aka haifa a Basra cikin shekarun 879/226, ya kuma rasu a Baghadaza a cikin shekarun 941/330). Sai na biyun kuma shi ne **Abu Mansur al-Maturidi** (Rahimahullahu Ta'ala, wanda ya rasu a Sarmakand cikin shekarun 944/333).

---

[1] Wanda ba ya son bin ɗaya daga cikin waɗannan mazhabobi guda huɗu ba shi da wata alaƙa da Sunnah.

In dai maganar ilimin tauhidi ake yi, lalle ne kowane musulmi ya bi ɗaya daga cikin waɗannan shahararrun malamai guda biyu. Hanyoyin da waliyyan Allah suka bi, hanyoyi ne na gaskiya. Ko kaɗan ba su kauce wa hanyar musulunci ba.[1]

Waliyyai suna da karamomin da Allahu Ta'ala ya huwace masu, kuma dukan su na gaskiya ne. Imamu Abdullah al-Yafi'I (Wanda ya rasu a Makka cikin shekarun 1367/76) ya ce 'karamomin Ghawth ath-Thaqalain Mawlana Abd al-Qadri al-Jilani (Qaddasallahu Ta'ala sirrahul-aziz, wanda ya rasu a Baghadaza cikin shekarun 1161/561) sanannu ne a ko ina ta yadda babu wanda zai iya ƙaryata su don kuwa suna tare da ƙwararan hujjoji da karatuttukan da suka samo asali daga addini waɗanda aka adana don **tabbatar** da hakan'.

Ba daidai ne kawai a kira masu yin sallah a matsayin kafurai ba a kan jita-jita, har sai an fahimci kafurcin a kan abubuwan da suke faɗa a fili ba tare da wata larura mai ƙarfi ba ko tilastawa, ko kuma waɗansu abubuwa da za su iya fitar da su daga musuluncin. Ba za mu iya la'antar su ba har sai mun tabbatar cewa sun mutu suna kafurai. Shi ma wanda bai yi imani ba bai kamata a la'ance shi ba. A kan haka bai kamata a la'anci Yazid ɗan Mu'awiya (Radhiyallahu Ta'ala anhu) ba, wanda ya kashe Huseyn (Radhiyallahu Ta'ala anhu).

5. Na biyar daga cikin ginshiƙan imani shi ne musulmi ya **"yarda da ranar tashin Alƙiyama (Al-Yawm al-Akhir)."** Ta fara ne daga ranar da mutum ya mutu har zuwa ranar sakamako. Dalilin da ya sa ake kiran ta ranar ƙarshe, shi ne saboda babu wani dare da zai zo bayan ta, ko kuma ta zo ne a matsayin ranar ƙarshe ta zaman duniya. Ranar wadda aka ambata a cikin hadisi ba ɗaya take da sauran ranaku ko daren da muka sani ba. Tana dangane da wani lokaci ne. Ba a bayyana lokacin da za a yi tashin ƙiyama ba, kuma babu wanda zai iya hasashen ranar. Amma dai Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya nuna

[1] Ana samun maƙaryata da 'yan bidi'a a cikin kowane ƙarni waɗanda kan yi amfani da addinin a matsayin wata hanyar su ta samun abun duniya, waɗanda sukan zo ne da siffar cewa su waliyyai ne ko murshidai ko kuma masana harkar addini. Har yanzu akwai miyagun mutane a cikin kowane fannin aiki ko wani matsayi na hukuma. Ganin mutane waɗanda ke neman wata dama da jin daɗi a cikin yanayin da wasu suka cutu, don haka rashin adalci ne ko jahilci a ɗora laifi a kan dukkan sana'o'I da kuma mutanen da suke da alaƙa da su. Yin hakan zai taimaka wa waɗanda ke tatsar wasu mutane. A kan wannan dalili bai kamata samuwar 'yan bidi'a ta sanya mu, mu yi ɓatanci ga malaman addinin musulunci ko kuma shahararrun mutane ba waɗanda ayyukan alkhairansu suka cika kundin tarihi. Mu gane cewa fa, masu yin ɓatanci a garesu ba adilai ba ne.

alamominta da dama. Mahadi[1] zai bayyana, Annabi Isah zai sauko a Damascus daga sama'u, sai Dujal[2] shi ma zai bayyana. Wasu halittu da ake kira Yajuju da Majuju[3] za su zo su hargitsa duniya. Rana za ta ɓullo daga yamma.

Mummunar girgizar ƙasa za ta auku. Za a manta da ilimin addini, ayyukan zunubi za su yawaita, mutane marasa addini da rashin ɗa'a da adalci za su zama shugabanni. Za a haramta ayyukan da Allahu Ta'ala ya umurci a yi, za ayi ta aikata abubuwan ash-sha a ko`ina, za a samu gobara da za ta fito daga Yemen, tekuna da duwatsu za su rabe filla filla, hasken rana da wata za su dakushe, tekuna za su haɗe da 'yan uwansu sannan su ƙone su ƙafe.

Musulmin da ke aikata zunubi shi ne ake kira **fasiƙi** wato wanda ke karya dokokin Allahu Ta'ala. Za a azabtar da fasiƙai da kafurai a cikin ƙaburburansu. Dole ne a yi imani da wannan gaskiyar. Bayan mutum ya mutu an rufe shi zai shiga wata rayuwa ta daban da bai sani ba a inda ko dai ya samu sauƙinta ko kuma ya sami azaba. Kamar yadda aka bayyana ƙarara a hadisi, Mala'iku guda biyu, wato **Munkar** da **Nakir** da za su yi shiga irin ta ban tsoro za su je ƙabari

[1] Mahdi zai kasance daga cikin tsatson Manzon rahama Muhammad (Sallallahu alaihi wasallam). Sunansa zai kasance Muhammad, sunan mahaifinsa kuma Abdullahi. Shi zai jagoranci al'ummar musulmi, ya ƙarfafa musulunci sannan ya yaɗa shi ko ina cikin duniya. Zai tarar da Annabi Isah (Alaihis salam) inda za su haɗu su yaƙi Dajjal kuma su kashe shi. A lokacin Mahdi Musulmai za su zauna a ko ina sannan su kasance cikin jin daɗi da walwala.

[2] Ad-Dajjal wanda mabiya addinin Kirista ke kira maƙiyin Yesu/kiranstanci, wanda kuma shi ne za a kira Masih saboda sunansa zai kai ko ina cikin duniya, zai kasance ɗan wani Bayahude daga Khurasan arewacin Farisa (Iran), wanda maƙiyin musulunci ne kuma zai jagoranci sojoji masu yawa. Zai kashe musulmai sannan ya kawo fitina da tashin hankali a gabas ta tsakiya. Bayan ya zubar da jini da yawa daga nan sai Mahdi ya kashe shi. An rubuta tare da bayar da misalai a cikin littafin Mukhtasaru Tadhkirat al-Qurtubi na Abdulwahabi ash-Sha'rani wanda kuma kamfanin wallafa littafai na Hakikat ya sake bugawa a cikin shekarar 2000/1421 cewa sunan Ad-Dajjal zai kasance Ibn as-Sayyad.

[3] An kawo a cikin Alƙur'ani mai girma cewa Yajuj da Majuj wasu miyagun mutane ne su biyu waɗanda tun a zamunnan farko aka bar su a bayan wani bango, sannan kuma za su yaɗu a bayan ƙasa a ƙarshen duniya. Ta yin la'akari da cewa masu binciken abubuwan tarihi na ƙarkashin ƙasa sun gano wasu birane da aka binne a ƙarƙashin ƙasa tare da gawawwakin dabbobi da tsirrai na teku a saman duwatsu, to shi wannan bango ba a iya gano shi ba, haka su ma waɗannan mutane masu yawa ba a iya ganin su a yanzu. Za a iya cewa kamar yadda biliyoyin mutanen duniya da ake gani a yanzu sun samo asali ne daga mutane biyu, to su ma waɗannan mutanen za su yi ta bazuwa a doron ƙasa su yi yawa.

domin yi wa mamaci tambayoyi. Kamar yadda wasu malaman suka ce waɗannan tambayoyin za a yi su ne akan wasu daga cikin ginshiƙan imani, a yayinda wasu suka ce za a yi a kan dukan su ne. a bisa wannan dalilin, kamata ya yi mu koya wa yaranmu amsoshin waɗannan tambayoyi kamar haka; Wanene mahaliccinka?, Minene addininka?, Daga al'ummar wane Annabi kake?, Minene sunan littafinka?, Ina ce alƙiblarka?, Menene mazhabark/imani/ko kuma akan wane aiki ka mutu?. An rubuta a cikin littafin **Tadhkirat al-Qurtubi** na Muhammad Qurtubi Maliki (Wanda ya rasu a shekarun 1272/671) cewar waɗanda ba mabiya Sunnah ba, ba za su iya amsa tambayoyin ba daidai. Daga nan ƙaburburan waɗanda suka amsa tambayoyi daidai za su ƙara yalwa, sannan a samar da wata taga/windo da za su riƙa hango gidan aljanna.

A kowace safiya da marece za su riƙa ganin wurin zamansu na aljanna, sannan Mala'iku suna yi masu albishir mai daɗi. Amma waɗanda suka kasa bayar da amsa daidai za a duke su da guduma ta ƙarfe sosai ta yadda kowace halitta za ta iya jin ƙarar su in ban da mutane da aljannu. Kaburburansu za su matse ta yadda za su ji kamar ƙasusuwan jikinsu za su rugurguje. Za a buɗe masu ƙofofin wuta. A kowace safiya da marece za su riƙa ganin makomarsu a cikin wuta. Za a kuma ci gaba da yi masu azaba a cikin ƙaburburansu har ranar tashin kiyama.

Dole ne a yi imani da cewa za a tashi bayan mutuwa, wato a ranar tashin ƙiyama. Bayan naman jiki da ƙasusuwa sun ruɓe sun koma ƙasa da sinadarai, za su sake dawowa su haɗe sannan a sake mayar da rai a cikin kowane jikin da ya fito, daga nan sai kowane mutum ya fito daga cikin ƙabarinsa.[1] To wannan rana ita ce ake kira ranar tashin **alƙiyama**.

A ranar ƙiyama dukan halittu masu rai za su haɗu a wurin da ake kira (**Mahshar**). Littattafan ayyukan mutane za su taso kamar tsuntsaye zuwa ga

[1] Tsirrai su ke tsotse sinadarin carbon dioxide daga iska da ruwa da gishirinsa daga cikin ƙasa sannan ta haɗe su wuri guda ta samar da wani sinadari daga sassan jikinmu. An sani a yanzu cewa wani sinadarin da ke ɗaukar tsawon shekaru yana iya faruwa a cikin ƙasa da daƙiƙa ɗaya idan aka yi amfani da sinadarin da ke canza shi. Kazalika, Allahu Ta'ala zai iya haɗa ruwa da dukan sinadaran a cikin ƙabari ya samar da wasu sinadaran don samar da abu mai rai a cikin ɗan ƙanƙanin lokaci. Mai bayar da labarin gaskiya, wato Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya faɗa mana cewa za mu sake tashi da rayukanmu cikin irin wannan yanayi. Kamar yadda abin yake, ilimin kimiyya ya tabbatar da cewa irin haka tuni yana faruwa tun ma a nan duniya.

masu su. Allah maɗaukakin Sarki wanda ya halicci duniya da abin da ke cikinta shi ne zai wanzar da wannan lamari. Manzonsa Muhammad (Sallallahu alaihi wasallam) ya faɗi cewa wannan abun zai faru. Tabbas dukkan abin da ya faɗi gaskiya ne kuma hakan za ta faru.

Waɗanda suka aikata aikin ƙwarai, wato salihan bayi za a ba su littafin ayyukansu da hannun dama, yayin da su kuma fasiƙai za a ba su nasu da hannun hagu ko kuma ta bayansu.

A cikin littafin akwai bayanan ayyukan da mutum ya aikata komi girmansa komi ƙanƙantarsa ko a ɓoye ya aikata shi ko a sarari.

Ko da kuwa mala'ikun nan na kiraman katibin ba su san wasu ayyukan da mutum ya aikata ba, to gabobin jikin mutum da suka shaida ya aikata aikin za su nuna tare da Allahu Ta'ala, wanda Shi ne ya san komi sannan kuma za a ƙididdige kowane aiki. A ranar alƙiyama kowane aiki da aka yi a ɓoye za a bayyana shi a fili idan Allahu Ta'ala ya so. Za a tambayi Mala'iku abubuwan da suka aikata a cikin duniya da lahira, su kuma annabawa a tambaye su kan yadda suka isar da saƙon Allah ga mutane, sannan su kuma sauran mutane a tambaye su kan yadda suka zauna da annabawa da yadda suka aikata ayyukan da suka umurce su da yi, da yadda suka tsare haƙƙokin junansu. A ranar lahira, mutanen da suke da imani da waɗanda suka aikata ayyuka na gari za a ba su lada kuma a sa masu albarka sannan su kuma masu munanan halaye da ayyuka a yi masu horo mai tsanani.

Allahu Ta'ala cikin kyautarsa tausayin bayin Sa, zai gafarta zunuban wasu musulmin da ya zaɓa. In banda kafurai da waɗanda suka haɗa shi da wani abu wajen bauta wato shirka, to zai iya yafe dukkan sauran laifuffuka idan Ya ga dama cikin adalcinsa. Zai iya azabtarwa kan ƙaramin zunubi idan Ya ga dama. Allahu Ta'ala ya faɗa cewa ba zai yafe wa wanda ya mutu yana shirka ba da wanda ya mutu kafiri. Dukkan waɗanda suka kasance kafurai ko da an saukar masu da littafi ko kuma ba a saukar masu ba, tabbas za su ɗanɗani azabar wuta har abada.

Akwai **Mizan** (ma'auni) a ranar lahira wanda za a auna ayyukan da mutum ya aikata, amma ba kamar irin wanda muka sani a nan duniya ba. Mai girma ne ta yadda ɗaya daga cikin sassansa yana iya ɗaukar duniya da sammai. Sikelin ayyuka na gari zai kasance mai haske kuma dama da al'arshi a ɓangaren da aljanna take, yayin da shi kuma na ayyukan zunubi zai kasance mai duhu a ɓangaren hagu da al'arshi inda gidan wuta yake. Aiki da magana da kallo da tunane-tunanen da mutum ya yi a nan duniya za su fito a wurin, sannan sai na

gari su fito da haske, munana su fito da duhu su tsaya a kan wannan ma'auni. An ce ɓangaren sikelin da ya fi nauyi zai yi sama sannan wanda ba shi da nauyi shi zai yi ƙasa. Kamar yadda wasu malamai suka ce, za a samu ma'aunai daban-daban. Da yawa daga cikin su sun ce a cikin musulunci ba a nuna ba ire-ire ko yadda ma'aunan za su kasance ko kuma guda nawa ne. don haka ya fi kyau kada a yi wannan bincike.

Akwai wata gada wadda ake kira **Siraɗi** wadda za a gina ta a saman wuta da umurnin Allahu Ta'ala. Za a umurci kowa da kowa ya bi ta wannan gada. A ranar ne kowane annabi zai yi roƙo cewa "Ya Allah ka kare mu'. 'Yan aljanna za su tsallake wannan gada cikin sauƙi su isa aljanna. Wasu daga ciki za su wuce cikin sauri kamar walƙiya, wasu kuma da sauri kamar iska, wasu kuma kamar sassarfar dawaki. Shi siraɗi wani abu ne siriri matuƙa wanda ya fi gashi zama siriri sannan kuma kaifinsa ya fi na takobi. Dagewa a kan bin addinin musulunci a nan duniya kamar tsallake siraɗi ne. Waɗanda suka jure wa wahalhalun gwagwarmaya da yaƙi da son zukatansu a nan, to za su samu sauƙin tsallake siraɗi a can. Su kuma waɗanda suka ƙi bin addinin suka biye wa son zukatansu za su fuskanci wahalar tsallakar siraɗi. A kan wannan dalilin ne ake kiran hanya madaidaiciya da addinin musulunci ke nunawa **'Siradal Mustaƙim'**, wato hanyar gaskiya kamar yadda Allahu Ta'ala ya kira ta. Wannan kalma da ta zo daidai tana nuna cewa dagewa a kan bin addinin musulunci tamkar tsallake siraɗi ne. Waɗanda suka cancanci azaba za su sullube daga kan siraɗin su faɗa cikin wuta.

Akwai wani ruwa da ake kira **Hawd al-Kawthar** (wato wani kogi ne na ruwan ni'ima a cikin aljanna) wanda aka keɓe domin shugabanmu Muhammadu Mustafa (Sallallahu alaihi wasallam). Kogin mai faɗi ne kamar tsawon tafiyar wata ɗaya. Ruwansa zai kasance fari kamar madara, sannan ƙamshinsa zai zama ya zarce ƙamshin almiski. Kofunan da za a riƙa ɗibar ruwan don sha, yawansu ya fi na taurari. Dukkan wanda ya sha wannan ruwa to ba zai ƙara jin ƙishirwa ba har abada ko da kuwa yana cikin wuta ne.

Dole ne a yi imani cewa akwai **shafaa** (wato ceto a ranar lahira). Annabawa da waliyyai da salihan bayi da Mala'iku da ma waɗanda Allahu Ta'ala ya amince da su za su roƙi a gafarta wa musulmi zunubansu manya da ƙanana, waɗanda suka mutu ba su tuba ba, sannan kuma za a karbi wannan roƙo nasu. Annabinmu Muhammad (Sallallahu alaihi wasallam) ya ce **'Zan nemi ceton wasu daga cikin al'ummata waɗanda suka aikata manyan zunubai'**. Ceto a ranar lahira zai kasance cikin nau'uka guda biyar ne.

**Na farko**, masu zunubi da suka gaji da zaman jiran a yi masu hisabi za su yi kuka su nemi a gaggauta yi masu hisabin. Su ma za a nemi ceton su.

**Na biyu**, za a roƙi a yi hisabi cikin sauƙi kuma cikin sauri.

**Na uku**, za a nema wa musulmai masu laifi gafara ta yadda ba za su faɗo daga kan siraɗi ba zuwa cikin wuta domin su kuɓuta.

**Na huɗu**, za a nemi tsamo musulmi masu mummunan laifi daga cikin wuta.

**Na biyar**, za a roƙi a daga darajar wasu musulmi daga wani matsayi zuwa wani mafi girma a cikin aljanna wanda duk da cewa akwai ni'imomi daban daban tare da ganin cewa an shiga har abada, za a sami hawa-hawa na daraja a aljanna har guda takwas kuma kowane za a ajiye shi a matsayinsa daidai imaninsa da girman ayyukansa.

Aljanna da wuta suna nan. Aljanna tana a saman sammai bakwai, ita kuma wuta ita ke ƙasan komi. Akwai aljanna nau'uka har guda takwas da gidajen wuta guda bakwai. Girma da faɗin aljanna ya wuce na duniya da rana da sammai. Ita kuma wuta ta fi rana girma.

6. Na ƙarshe daga cikin ginshiƙan imani shi ne yarda da **ƙaddara mai kyau da marar kyau duk daga Allahu Ta'ala**. Kyakkyawan lamari ko mummuna ko riba ko faɗuwa da kan samu ɗan Adam dukkan su daga Allahu Ta'ala ne. Kudurin Allah na faruwar wani lamari shi ne ake kira ƙaddara. Tun a farkon da ba ta da farko, yana sane da dukan abubuwan da za su faru. Wannan ilimi na Allah shi ne ake kira **qada**. Tsoffin malaman falsafa na kasar Girka suna kiran ta al-inayat al-azaliyya. Dukan halittu sun samu ne daga wannan kalma ta qada, sannan kuma halittar abubuwa a cikin kudurarsa ita ce ake kira **qadar**. A wajen yin imani da ƙaddara lalle ne mu sani cewa idan Allahu Ta'ala ya yi nufin halitta wani abu, to dole ne wannan abu ya samu ta yadda ya ƙaddare shi, babu ragi babu ƙari. Rashin samuwar abin da ya ƙaddara zai samu ko kuma samuwar abin da bai ƙaddara samarwa ba ya koru a gare shi. Dukkan halittu da suka haɗa da tsirrai da dabbobi da masu rai da abubuwa marasa rai da sinadarai da makamashi da kyakyawan dabi'u da ayyukan 'yan Adam da ladabtar da su a nan duniya da lahira da komi da komi suna wakana ne cikin sani da ikon Allahu Ta'ala, domin shi ne masanin har abada. Dukkan ayyukan da 'yan Adam ke yi, masu kyau da marasa kyau da imanin da suke da shi a kan musulunci da waɗanda ma ba su yi imanin ba dukan su Allah ne ya halicce su. Allahu Ta'ala ya yi halittarsa ne a bisa sila.

Alal misali, wuta tana ƙuna, amma ainihin ƙunar ita kanta Allah ne ya halicce ta. In banda ikon Allah ba yadda za a yi wutar ta yi ƙuna. Amma ƙaddarowarsa

ce cewa sai wutar ta taɓa wani abu sannan zai ƙone.[1] Don haka Shi Allahu Ta'ala shi ne ya halicci ita kanta ƙonewar. Har wa yau kuma yana iya ƙona abu ba tare da wuta ba, amma dai ikonsa ne da ƙaddararsa ya ƙone ta hanyar wuta. Don haka, ko da a cikin wuta aka sanya abu yana iya hana ya ƙone. Alal misali, lokacin da aka jefa Annabi Ibrahim (Alaihis salam) a cikin wuta bai ƙone ba kasancewar yana ƙaunarsa matuƙa, don haka, sai ya dakatar da wannan ƙaddarar.[2]

Da Allahu Ta'ala Ya ga dama, da Ya halitta komi da komi ba tare da wata sila ba, kamar Ya halitta ƙuna ba tare da wuta ba, Ya sa mu ji mun ƙoshi ba tare da mun ci abinci ba, Ya sa mu tashi a sararin samaniya ba tare da jirgin sama ba, sannan mu riƙa jin murya ko sauti daga nesa ba tare da rediyo ba. Amma Ya yi wa 'yan Adam baiwa ta hanyar halitta komi da wata sila cikin ikonSa. Yana yin ayyukansa ne tare da sila, don haka wanda ke son Allahu Ta'ala ya halicci wani abu sai a yi shi ta hanyar sila kuma ya mallake shi.[3]

---

[1] Wuta ta kaɗai ba wani abu take yi ba illa ruruwa har ya zuwa wani matsayi na yanayin zafi. Ba wuta ce ke haɗa sinadarin carbon da hydrogen da iskar oxygen ba zuwa matsayin da za ta zama mai ƙuna. Waɗanda ba su iya gane hakan suna tsammanin cewa wuta ce ke yin wannan aikin. Ba wuta ba ce ko iskar oxygen ko zafi ko kuma motsin sinadarin electron ke sanya kuna. Allahu Ta'la kaɗai ne ke sanya wa wutar ƙuna. Ya dai halitta waɗannan sinadaran ne domin su samar da kunar. Mutumin da bai sani ba zai yi tsammanin wuta ce ke ƙuna. Mutumin da ya gama makarantar elementare bai yarda da faɗar cewa wai wuta ce ke ƙuna ba, sai ya ce iska dai ce ke ƙuna a maimakon ta. Shi kuma wanda ya gama makaranta ta gaba a matakin karamar sakandare bai yarda da wannan maganar ba sai ya ce sinadarin oxygen da ke cikin iska shi ne ke ƙuna. Shi kuma wanda ya gama babbar makaranta sai ya ce ƙuna ba ta da alaƙa da iskar oxygen, sai dai kuma duk wani abu mai jawo sinadarin electron shi ne ke ƙuna. Dalibin jami'a shi kuma zai yi la'akari da makamashi. A nan an ga cewa mutum yana ƙara sanin lamari yana ƙara nutsawa cikin binciken yadda yake daga nan har ya gano cewa akwai dalilai da dama da ke haddasa aukuwar sa. Annabawa (Alaihimus salam) su ne suka fi kowa ilimi da kimiyya na iya ganin gaskiyar yadda kowane abu yake, yayinda su kuma malamai da ke biye da su suka debo wani abu daga cikin tarin wannan ilimi nasu sun yi nuni da cewa dukan abubuwan da ake ganin sun isa su samar da zafin wuta ba komi ba ne illa halittar Allahu Ta'ala, don haka shi kaɗai ne ainhin mai iya samar da su ba wai wani da ke tsakani ba.

[2] Alal haƙiƙa, Allahu Ta'ala ya kuma halitta wasu sinadarai da ke hana ƙunar wuta. Masana binciken sinadarai suna kan gano irin waɗannan abubuwan.

[3] Masu son kunna fitila sukan yi amfani da ashana ne, waɗanda suke son fitar da mai daga iccen zaitun suna amfani da abin sara, masu fama da ciwon kai sukan yi amfani da

Da a ce ba ta hanyar sila Allahu Ta'ala yake halittunsa ba, to da babu wanda zai buƙaci taimakon wani, domin kowa zai riƙa neman abu kai tsaye ne daga gare Shi, sannan ba zai samu wata dama ta yin taimako ba. A hakan ba za a samu cuɗanya ba a tsakanin mutane kuma ba za a samu babba da ƙarami ba, ba za a sami lebura da jami'in aiki ba, ba za a sami ɗalibi da malami ba da dai sauran su. Don haka duniya da lahira za su kasance hargitse ba a cikin tsari ba. Haka kuma, ba za a sami mai kyau da mummuna ba da kuma mai biyayya da marar biyayya.

Da Allahu Ta'ala ya ga dama da tsarin yadda yake ƙaddaro lamurran Sa sun kasance waɗansu iri daban, sannan da ya halitta komi da komi a bisa wannan tsarin.

Alal misali, da Ya so, da ya sanya kafurai a cikin aljanna sannan ya sa salihai cikin wuta. Amma ayoyi da hadisai sun nuna cewa Allahu Ta'ala ba haka ya so Ya yi ba.

Allahu Ta'ala shi ne ya kirkira ayyuka na sa kai (**ikhtiyar**) da na tilas (**irada**) ga 'yan Adam, sannan Ya mayar da su wata sila ta ƙirkirar ayyukansu. Idan mutum yana son ya aikata wani abu Allahu Ta'ala ne zai ƙirkiri aikin yadda Ya so. Idan kuma mutum ba ya son ya aikata abun to ba zai ƙirkira masa ba in Ya so.

Shi ke ƙirƙira wa mutum abin da ya ƙudurta yi. Krƙirar wani ƙudurin da mutum ya so ya yi a wurin Sa daidai yake da idan wuta ta taɓa wani abu, domin kuwa Shi ne ke kawo ƙuna a kan abin, kuma idan wuta ba ta taɓa abin ba, to ba zai ƙone ba. Idan wuƙa ta yanki wani abu shi ne ke ƙaddaro samuwar yankan ba wai wuƙar ce da kanta ke yin yankan ba, kawai dai ya yi wuƙar ne a matsayin wata sila ta yankan. A fage ɗaya kuma yana ƙudurta wa mutum yin wani aikin da mutum ya so tare da dalili ko sabubban da mutum ya zaɓa da ya ɗora su a kan aikin da zai aikata. Sai dai kuma faruwar wasu lamurra haka nan ba sun

---

magani, haka waɗanda ke son su shiga aljanna suna bin addinin musulunci. Haka kuma wanda ya harbe kansa da bindiga ko ya sha guba zai mutu, wanda ya sha ruwa a cikin zufa lafiyarsa za ta taɓu, waɗanda suka aikata zunubi kuma suka rasa imaninsu za su tafi wuta. Dukkan wata silar da mutum ya yi amfani da ita zai same ta a kan sakamakon da ta zo da shi. Waɗanda suka karanta littattafan musulunci za su koye shi, su amince da shi kuma su zama musulmai. Waɗanda suka zauna tare da mutanen da ba su son addini da mazhaba kuma suka saurari abubuwan da suke faɗa za su zama jahilan addinin musulunci. Galibin waɗanda suka jahilci addinin musulunci sukan zama kafurai. Idan mutum ya hau mota za ta kai shi wurin da ya yi niyyar zuwa.

dogara a kan abin da mutum ya zaɓa ba ne, sai dai ana haifar da su ne ta dalilin faruwar wasu abubuwa idan Allahu Ta'ala ya nufa. Babu wani mahalicci face Allahu Ta'ala wanda shi kaɗai ne ya halicci duk wani motsi na komi da komi. Sai dai akwai bambanci tsakanin motsin abubuwa marasa rai da ayyukan da ɗan Adam ko dabba suka ƙudurci aikatawa; idan mutum ko dabba suka ƙudurci aikata wani abu kuma Allah Ya ƙudurci hakan, to zai amince hakan ta faru. Aikin ɗan Adam ba a cikin ikonsa yake ba, asali bai ma san yadda yake aikatawar ba.[1] Babu wani zaɓi ga motsin abin da ba shi da rai. Allahu Ta'ala ne ke samar da ƙuna idan wuta ta taɓa wani abu, ba wai wutar ce da kanta ke ganin dama ta ƙona abun ba.[2]

Ayyukan da mutum ya zaɓi ya yi suna samuwa ne bayan wasu dalilai biyu sun faru. Na farko shi ne abin da zuciyarsa ta zaɓa ta ƙudurta kuma ta aikata. A kan haka, wannan yana daga cikin abubuwan da ɗan Adam ke iya yi (**kasb**). Na biyu kuma shi ne ƙaddarawar Allah ta faru. Dalilin da Ya yi tanadin umurni da hani da lada da azaba shi ne saboda Ya ba ɗan Adam dama ta aikata abin da ya so. A cikin aya ta 96 ta suratus **Saffat** Allahu Ta'ala yana cewa: **"Allahu Ta'ala ya halicce ku tare da ayyukanku"** wannan aya ba wai tana nuna samuwar wannan dama da aka ba ɗan Adam ba ne kaɗai ta ƙudurta abin da ya so yi har ma da tabbatar da rashin tilasci a ciki. Don haka, ana danganta aikata wani aiki da mutum ne a kuma kira aikin a matsayin aikin wane. Alal misali, kamar a ce 'Ali ya buga kuma ya karya', amma duk da haka ana danganta faruwar kowane lamari ne da ƙaddara daga Allahu Ta'ala.

---

[1] Kowane aiki na mutum sakamako ne na faruwar wasu abubuwa na zahiri ko kuma mai dangane da sinadarai.

[2] Haka ma Allahu Ta'ala yana ƙudurta da ƙirƙirar kyakkyawan ƙuduri mai amfani ga 'yan Adam waɗanda yake so kuma yake tausaya wa. Ba Ya ƙudurta masu ko kuma wanzar masu da munanan kudurce-kudurce masu cutarwa a gare su. Don haka wadanna masoyan Allah a ko da yashe ayyukansu masu kyau ne. Akwai abubuwa da dama da za su yi nadamar rashin samun damar aikatawa amma da sun yi tunanin cewa ba a ƙaddaro masu aikata su ba, saboda suna iya zama masu cutarwa a gare su, to ba za su yi baƙin ciki ba ko kaɗan. A maimakon haka, sai dai su gode wa Allahu Ta'ala wanda ya ƙaddari cewa zai bayar da zaɓin aikata ayyuka ga 'yan Adam bayan sun ƙuduri aikata su, kuma ya amince masu a kan hakan. Da bai ƙaddara ba har abada, to da sai ya tilasta aiwatar da ayyukanmu ko ma na zaɓin ne ba tare da mun so ba. ƙirƙirar mana ayyukan da muka zabi yi bayan ya ƙaddara mana yin su ya faru ne saboda ya kaddaro mu da yin su. Don haka ƙudurin Allah dai shi ya fi na kowa.

Ɗan Adam ba zai iya yin dukkan abin da ya so ba, har ma abubuwan da ba ya so za su iya faruwa a gare shi. Idan da mutum zai yi dukkan abin da yake so sannan kuma dukkan abin da ba ya so ba zai faru gare shi ba, to a nan ya tashi daga matsayin mutum. Yana ma iya kallon kansa kamar wani mai halitta. A sakamakon baiwa da tausayawar da Allahu Ta'ala yake yi wa bayinsa ya ba su ƙarfi da iko daidai da yadda za su iya bin umurnin sa da hanuwa da abubuwan da ya hana su. Alal misali, mutumin da ke da hali da lafiya yana iya yin aikin hajji sau da yawa a rayuwarsa, yana iya azumtar watan Ramadan na tsawon wata ɗaya, ya yi sallolin farilla guda biyar a rana, wanda kuma dukiyarsa ta kai adaɗin nisabi zai iya fitar da zakka ta adadin kashi ɗaya daga cikin arba'in na dukiyar. To a nan mutum zai iya zaɓar ko ya aikata ayyukan idan yana buƙata ko kuma ya ƙi aikatawa idan ba ya so.

A nan an nuna matuƙar girman Allah saboda waɗanda ke da jahilci ba su iya gane ilimin ƙaddara kuma ba su yi imani da abin da malaman Ahl as-Sunnah suka ce ba kuma suna kokanto a kan ƙuduri da zaɓin da aka bai wa ɗan Adam. Suna tunanin cewa a nan an tilasta wa mutum ne kuma shi ba shi da wani iko a kan kansa. Ganin cewa mutum bai da zaɓin aikata wasu ayyuka a wasu wurare, sai suna yin ɓatanci ga mabiya Ahl as-Sunnah. Waɗannan irin kalaman ɓatanci wai a wajen su, suna nuna cewa suna da ƙuduri da damar zaɓi.

Damar aikata wani abu ko rashin aikata shi ita ce ake ce ma **ƙudra** (dama). Zaɓin yi ko rashin yin abin kuma shi ake kira **ikhtiyar** (zaɓi). Kudurtar aiwatar da zabin wani aiki ita ake kira **irada**. Idan kudura da irada suka haɗu a kan sharaɗin cewa suna da sahihancin faruwar wani abu an sami halitta ke nan. Idan suka zo tare amma ba tare da zama sahihai ba ana kiran sa **Kasb**. Ba wai dole ne duk wanda ya zabi aikata wani abu ba ne zai zama mai halitta. Kazalika, dukkan abin da aka yi ƙuduri ba wai dole ne ya cancanci a yarda da shi ba. Allahu Ta'ala shi ne ake kira Khalikƙu wato mahalicci sannan kuma Mukhtar, wanda ke da zaɓi ke nan. Shi kuma ɗan Adam shi ne ke da Kasb sannan kuma mukhtar wanda ke da zaɓi.

Allahu Ta'ala shi ne ya halicci ayyukan da yake so da kuma laifukan 'yan Adam. Amma kuma duk da haka ya yarda da a yi masa ɗa'a kuma bai son ayyukan laifi. Don haka ko mene ne ya samu ne tare da ƙaddarawarsa. A cikin aya ta 102 ta Suratul al-Anam ya faɗa cewa: **"babu abun bauta wa da gaskiya sai Allah, wanda shi kaɗai ne Mahaliccin kowa da komai"**.

A sakamakon kasa fahimtar bambanci tsakanin ƙuduri da yarda da **Mu'utazilawa** 'yan bidi'a suka yi, sai suka ɗimauce suka ce: 'Mutum da kansa

shi ne ke ƙirƙirar ayyukan da ya ƙuduri aniyar aikatawa' sun ƙaryata ƙaddara da ƙada. Su kuma wasu 'yan bidi'ar wato **Jabriyya** baki ɗaya ma sun shiga ruɗu saboda sun kasa fahimtar cewa ana iya samun zaɓi ba tare da ƙirƙira ba. saboda tunaninsu na cewa mutum ba shi da zaɓin kansa sun kwatanta shi da dutsi ko katako ke nan. Allahu Ta'ala Ya kare mu daga waɗannan ƙarairayi. Suka ce 'mutane ba masu aikata laifi ba ne, wai Allah ne ke sanyawa a aikata duk wani mummunan aiki. Idan dai har babu ƙuduri da zaɓi ga mutum sannan kuma Allahu Ta'ala shi ke sanya mutane su aikata mugun aiki da tilasci kamar yadda 'yan Jabariyya suka ce to ke nan ba za a samu bambanci ba tsakamnin motsin mutumin da aka jeho daga kan tsauni da aka ɗaure ma hannuwa da ƙafafu da kuma mutumin da ya sauko da kansa ba. Haƙiƙa shi na farkon an tilasta masa gangarowa ne, shi kuma na biyun ya zaɓi ya sauko da kansa. Mutanen da ba su iya gane bambanci tsakanin waɗannan mutanen biyu suna da gajeren tunani kuma su ne suke ƙaryata ayoyi. Sun ɗauki umurni da hanin Allah a matsayin wani abin da bai zama wajibi ba kuma ba shi ma da wani mazauni. Hasashe na cewa mutum shi ne da kansa ya ƙirƙiri abin da ya ƙudurta wa kansa kamar yadda Mu'autazilawa suka yi imani, ƙaryata wannan aya ce wadda ta ce **'Allah shi kaɗai ne mahaliccin kowa da komi'**, sannan kuma sun ƙirƙirawa Allahu Ta'ala mutum a matsayin abokin tarayya.

Su ma 'yan Shi'a kamar Mu'utazilawa sun ce mutum shi ne ke ƙaddara wa kansa abin da yake so. Hujjar da suka bayar ita ce jaki ba ya iya tsallake ruwa duk da ana dukan sa da sanda. Sun kasa tuna cewa idan mutum ya ƙuduri aniyar yin wani abu wanda Allah bai yarda ya yi shi ba to ba zai yiwu ba. Don haka Mu'utazilawa sun yi kuskure a wannan ra'ayi nasu cewa wai mutum ba ya iya ƙirƙira ko aikata wani abin da yake so. Kamar yadda suka ce idan har mutum ya aikata dukan abinda yake so to Allah zai zama yana da rauni ke nan. To Allahu Ta'ala ba shi da rauni ko kaɗan. Sai abin da ya ƙaddara ne yake faruwa.

Kalami ne mai muni a furta ko a rubuta kalma kamar 'Mutum ya halitta abu kaza' ko 'Mun halitta abu kaza' ko 'Sun halitta abu kaza'[1]. Yin haka tsageranci ne ga Allahu Ta'ala wanda ke iya kawo kafirci.

---

[1] Kamar yadda aka yi bayani a sama, ayyukan da mutum ya zabi ya yi ko na ganin damarsa sukan zo ne ta hanyar zahiri ko sinadari ko kuma aiki da hankali wanda ba su dogara a kan ƙudurinsa ba wanda ma bas hi da masaniya a kan sa. Masanin ilimin kimiyya wanda ya san abin da yake yi wanda kuma ya nazarci wannan lamari zai ji kunya ya furta cewa 'Na yi' ballantana ma ya ce 'Na halicci' wani abu da ya aikata. Zai ji kunyar Allahu Ta'ala.

# -5-

# KASIDU BIYU DAGA SHARAFADDIN MUNIRI

# (Rahimahallahu Ta’ala)

# WAJIBCIN RIKO DA SILA

Sharafaddin Ahmad Ibn Yahaya Muniri (Rahimahallah, wanda ya rasu a cikin shekaran 1380/782) daga cikin manyan malaman addinin musulunci da ya yi karatunsa a ƙasar India ya yi rubutu a cikin ƙasida ta 18 ta littafinsa na **Maktubat**[1] wanda aka rubuta a cikin harshen Farisa.

‘Galibin mutane suna faɗawa cikin abubuwan rashin daidai ta hanyar yin aiki da hasashe ko kokwanto. Wasu daga cikin irin waɗannan mutane masu kuskuren tunani suna cewa wai Allahu Ta’ala ba ya buƙatar ibadarmu. Ibadarmu ba ta ƙara shi da komi. Bauta masa ko rashin bauta masa ba su da bambanci ga girmansa. Mutanen da suke yin ibada suna wahalar da kansu ne kawai ba tare da za su sami wani sakamako ba. To wannan tunani kuskure ne. mutanen da ba su san addinin musulunci ba su ne suke faɗin haka saboda suna tunanin cewa Allah ya umurci a yi ibada ne saboda za ta amfane Shi. Wannan tunani ba daidai

---

Sai dai kuma duk mutumin da ke da ƙarancin ilimi da fahimta da jin kunya ba zai ji kunyar faɗin komi ba a ko ina. Allahu Ta’ala yana tausaya wa dukkan mutanen duniya. Yana halittawa da samar da dukkan abubuwan da suke buƙata kuma ya aiko shi ga kowa da kowa. Yana sanar da su kan abubuwan da suka kamata su yi ta yadda za su zauna lafiya da farin ciki a duniya da lahira. Yana ɗora dukkan wanda ya so a kan hanya madaidaiciya, kuma yana shirya waɗanda suka kauce wa hanya mai kyau suka bi kafurci a sakamakon biye wa son zukatansu da miyagun abokai da munanan littattafai da kafafen watsa labarai. Ba ya taimakon waɗanda suke masu taurin kai masu ƙetare iyaka. Yakan ƙyale su, su ci gaba da zama cikin ɓatan da suka sanya kansu kuma suke so.

[1] Akwai ƙasidu guda ɗari a cikin wannan littafi na Maktubat. An haɗa su ne a cikin shekaran 1339/741 aka wallafa su a India a cikin shekaran 1911/1329. Akwai rubutaccen kwafin ajiye a ɗakin karatu na Suleymaniyye a birnin Istanbul. Akwai ma ƙarin littattafai guda biyu masu matuƙar amfani, wato Irshad Assalikin da kuma Madin al-Maani na Malam Sharafaddin Ahmad Ibn Yahaya Muniri (Rahimahallah Ta’ala). Yahaya Muniri ya zauna a jihar Bihar ta India a inda nan ne ƙabarinsa yake. Munir ɗin sunan ƙauyensu ne a cikin jihar Bihar. An wallafa cikakken tarihin rayuwarsa a cikin littafin Shah Abdal Haqq ad-Dahlawi (Rahimahallah Ta’ala) na harshen Fasha mai suna Akhbar al-Akhyar wanda aka wallafa a Deoband, ƙasar India a cikin shekaran 1914/1332, sannan daga bisani aka sake buga shi a birnin Lahore na ƙasar Pakistan.

yake ba sannan yana jefa mutum cikin ruɗu da haɗa abu mai yiwuwa da wanda bai yiwuwa. Dukkan wata ibada da wani ya aikata, to ya aikata ta ne don amfanin kansa ne. Allahu Ta'ala ya yi bayani ƙarara a cikin aya ta 18 ta Suratul **Faɗir** cewar wannan zance haka yake.

Dukkan mai yin wannan mummunan tunani tamkar marar lafiya ne wanda likita ya ba shi shawarar cin wani nau'in abinci amma sai ya ƙi kuma sai ya ce 'Idan ban bi shawarar ba, likitan ba zai cutu da komi ba'. Daidai yake, cewa, likitan ba zai cutu ba, amma shi zai cutu. Likitan ya ba shi shawarar ne ba wai don shi ya amfana ba, sai dai don marar lafiyar ya sami warkewa daga cutar da ke damun sa. Idan ya bi shawarar likitan zai warke, idan kuma bai bi ba zai mutu, kuma ko kaɗan wannan ba zai shafi likitan da komi ba.

'Wasu mutane masu makahon tunani ba su yin ayyukan ibada sannan ba su barin aikata abubuwan assha na haramun, don haka ba su bin dokokin addinin musulunci. Suna cewa 'Allah mai girma ne kuma mai rahama ne, yana tausayin bayinsa kuma mai gafara ne wadda ba ta ƙarewa, Allah ba ya azabtar da kowa. Eh haka ne a zancensu na farko, amma kuma sun yi kuskure a na ƙarshen. Don haka shaiɗan ya yaudare su zuwa ga rashin yi wa Allah ɗa'a. Dukkan cikakken mutum mai hankali ba zai yarda da yaudarar shaɗan ba. Allahu Ta'ala ba wai mai jinƙai da tausayi ba ne kaɗai, Yana kuma azabtarwa sosai. Muna sane da cewa Allahu Ta'ala ya yo da yawan mutane matalauta kuma cikin matsin rayuwa a cikin duniyar nan. Cikin ikonsa, ya bar wasu cikin matsaloli daban-daban. Duk da yake shi mai tausayi ne kuma mai arzuttawa, ba zai jeho wa wani ko da guntun biredi ba ne sai dai a samu ta hanyar yin noma. Duk da kasancewar Sa mai raya kowa da kowa, ba zai ƙyale mutum ya rayu ba har sai ya ci abinci ko ya sha abin sha, sannan kuma ba ya warkar da marar lafiyar da bai sha magani ba. Ya kawo salo ga Dukkan wata kyauta ko baiwa ta duniya kamar irin su rayuwa da kariya daga rashin lafiya da mallakar dukiya.

Akwai magunguna nau'i biyu, wato magani na zahiri da na addu'a. Bayar da sadaka da yin roƙon Allah dukkan su magunguna ne na addu'a. Hadisi ya ambata cewa '**Ku warkar da marasa lafiya daga cikinku da bayar da sadaka**, sannan kuma **karanta istigfari a ko da yaushe shi ma wani magani ne mai warkar da kowace irin cuta**. Akwai magunguna na zahiri da dama waɗanda ake ganowa ta hanyar gwaje-gwaje. Yin amfani da magani na addu'a yana taimakawa wajen gano magani na zahiri. To wannan ma haka yake wajen samun baiwa a lahira. Allahu Ta'ala ya sanya kafurci da jahilci su zama wata irin guba mai ɓarna ga rayuka da zukata, shi kuma raggwanci shi ke sanya wa

rayuwa ciwo kuma har ta kai ga mutuwa. Ilimi shi kaɗai ne maganin jahilci da kafirci. Maganin ragwanci kuma shi ne yin sallah da sauran ayyukan ibada. A wannan duniya da muke ciki, idan mutum ya sha wata guba sannan kuma ya furta cewa 'Ya Allah kai mai tausayi ne ka kare ni daga sharrin guba' zai kamu da rashin lafiya ya mutu. Idan mutum mai fama da gudawa ya sha mai ko kuma mai cutar ciwon sukari ya sha zaƙi ko abinci mai sinadarin 'starch' mai ƙara haɓaka cutar, to kuwa cutar za ta ƙaru sosai. Saboda jikin ɗan Adam yana buƙatar tattali, yana buƙatar abubuwan masarufi daban daban kamar abinci da sutura da wurin kwana. Yana da wuya a same su kuma a haɗa su har a yi amfani da su ta bin tsarin musulunci. Domin yin waɗannan ayyuka cikin sauƙi akayi wata halitta mai suna ruhi. Ba a yi wannan ikon a cikin halittar dabbobi ba. Zuciya tana buƙatar waɗannan kayan masarufi da suka zama wajibi ga jiki, sannan tana jin daɗin yin amfani da waɗannan abubuwa fiye da kima. Abubuwan da **zuciya** take so, su ne ake kira **sha'awa**. Amfani da sha'awa fiye da kima ko kuma ba tare da an yi mata linzami ba, shi ke haifar da illa a gare ta da sauran jiki, wanda kuma shi ke kaiwa ga aikata zunubi. (A duba littafin **'Endless Bliss'**) a sashen ƙarshe na babi na 13 na bugun farko.

'Wani rukuni na mutanen masu kuskuren tunani suna aikata riyada (hana ma kai abinda ya dace) su kan takura wa kansu da hana wa kansu abubuwan buƙatar rayuwa ta hanyar zama cikin yunwa wai da nufin kuɓutar da kansu daga sha'awoyi da fuskantar fushi da wasu abubuwan sha'awa waɗanda ba a yarda da su ba a cikin musulunci. Suna tunanin cewa musulunci ya bayar da umurnin a kawar da waɗannan abubuwa. Bayan sun zauna cikin ƙangin yunwa na tsawon lokaci sai su ga cewa waɗannan munanan sha'awoyi nasu ba su gushe ba daga nan sai su yanke hukuncin cewa musulunci yana umurni ne da waɗansu abubuwa waɗanda mutum ba zai iya rabuwa dasu ba. Sukan ce 'wannan umurni da musulunci ya bayar ba za a iya aiwatar da shi ba. Mutum ba zai iya barin ɗabi'un da ya ginu a cikin su ba na asali. Yunƙurin barin ɗabi'un tamkar mutum ya yi ƙoƙarin canza launin fatar jikinsa ne. Koƙarin aikata wani abun da ba shi yiwuwa lalata rayuwar mutum ne kawai. To waɗannan suna yin tunani da aiki mummuna ne. Asali ma ikirarinsu na cewa musulunci ya bayar da wannan umurni ba komi ba ne illa jahilci da shirme, domin kuwa musulunci bai umurci a kawar da yanayi da halayyar ɗan Adam ba, kamar sha'awa da fushi. Yin wannan ikirarin ɓatanci ne ga musulunci. Da a ce musulunci ya yi umurni da waɗannan abubuwa, to da Manzon Allah Muhammad (Sallallahu alaihi wasallam) wanda shi ne jagoran musulunci bai kasance da waɗannan halayyar

ba. Asali ma shi ne ya ce **'Ni ma ɗan Adam ne kamar kowa, ni ma nikan yi fushi'**. Akan gan shi yana yin fushi lokaci-lokaci. Amma fushinsa yana yi ne domin Allahu Ta'ala a ko da yaushe. Allahu Ta'ala Yana yabon **mutanen da suke danne fushinsu** a cikin aya ta 134 ta Surar Al-Imran a cikin **Alkur'ani mai girma**. Ba Ya yabon waɗanda ba su yin fushi. Don haka ikirarin mai mummunan tunani da goyon bayan cire sha'awa ba shi da tushe balle makama. Ganin cewa Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya auri mata tara (Radhiyallahu anhunna), wannan ya nuna ƙarara cewa kalaman waɗancan mutane kuskure ne. Idan mutum ya rasa sha'awarsa, zai maido ta ta hanyar shan magani. Haka yake ga fushi, mutum yana iya amfani da halayyarsa ta fushi wajen kare mutuncin matarsa da 'ya'yansa. Yakan yi aikin jihadi a kan maƙiya musulunci tare da taimakon wannan halayya. Ta sanadiyyar sha'awa ne mutum yake da 'ya'ya, kuma har ake ba shi kima ko bayan mutuwar sa. Akwai abubuwan da musulunci yake so kuma yake yabawa da su.

'Musulunci yana umurni ne da kada a ɓata sha'awa ko fushi, sai dai a yi amfani da su ta hanyar da ta dace kamar yadda addinin musulunci ya tanada. Wannan daidai yake da a ce mai sukuwa ko mai farauta kada ya rabu da dokinsa ko karensa, sai dai ya kula da shi ta yadda zai ci amfanin sa. A wani ƙaulin kuma, ana iya cewa sha'awa da fushi kamar Karen mafarauci ne da dokin mai sukuwa. Ba za a iya samun kyakkyawan sakamakon lahira ba in ba tare da waɗannan abubuwa guda biyu ba. Amma kuma yin kyakkyawan amfani da su yana buƙatar samun horo da kuma aiki da su daidai da tanadin addinin musulunci. Muddin kuma ba a yi hakan ba, aka wuce wuri wajen yin amfani da su, to wannan yakan kai mutum ga halaka. Ana takura wa kai ne domin ba wai don a tsallake wa waɗannan abubuwan guda biyu ba, sai dai domin a bi dokokin addinin musulunci yayin aiki da su. Wannan kuma abu ne mai yiwuwa ga kowa da kowa. Ba amfani da makamashin ƙwayar atom ko ƙera jiragen sama shine wayewar kai ba, amfani da su ta yadda mutane za su ci gajiyar su shi ne wayewa, kuma wannan na iya samuwa ta hanyar bin dokokin addinin musulunci.

Rukuni na huɗu shi ne na masu kuskuren tunani kuma masu ruɗin kansu cewa wai tun tuni da ma an rigaya an ƙaddaro komi da komai. Kafin a haifi yaro an rigaya an ƙaddaro ko ɗan aljanna ne ko ɗan wuta, kuma wannan ba zai taɓa canzawa ba. A sabili da haka, ba wani dalilin yin bauta. Haka manyan sahabbai suka ce lokacin da Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya bayyana cewa ƙaddara ba za ta canza ba, kuma an rigaya an ƙaddaro komi da komi tun can asali, don haka suka ce 'bari mu yi aiki da wannan zancen ba sai mun yi ibada

ba’. Amma daga nan sai Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya mayar masu da amsa cewa **‘Ku aikata ibada, abi ne mai sauƙi ga kowa ya yi abin da aka ƙaddaro masa tun can asali’**, wannan ya nuna ke nan Dukkan wanda aka ƙaddaro wa zama salihi tun can asali, to za a ƙaddaro masa yin kyawawan ayyuka. Haka ma yin ayyuka na gari ga mutanen da aka ƙaddaro su na gari ne, da yin ayyukan assha ga mutanen da aka ƙaddaro masu fanɗarewa dokokin Allahu Ta’ala ne daidai yake da irin ɗabi’un mutane waɗanda aka ƙaddaro su zauna cikin ƙoshin lafiya, su ci abinci, su sha magani da kuma waɗanda aka ƙaddaro za su kamu da rashin lafiya su mutu, don haka ba za su ci abinci ba ko su sha magani. Mutanen da aka ƙaddaro wa kamuwa da yunwa da rashin lafiya da mutuwa ba a ba su damar samun abinci da magani. Akan buɗe wa mutumin da aka ƙaddaro shi mai arziki ne ƙofofin samun arzikin. Akan kulle hanyoyin zuwa yamma ga wanda aka ƙaddaro zai mutu a gabas. Kamar yadda aka ruwaito, a lokacin da Mala’ika Azra’ilu (Alaihis-salam) ya ziyarci Annabi Sulaimanu (Alaihis-salam) sai ya yi ta kallon ɗaya daga cikin mutanen da ke a wurin, shi kuma mutumin sai ya ji tsoro da irin kallon da Mala’ikan ya yi masa. Bayan da Azra’ilu (Alaihis-salam) ya bar wurin, sai mutumin ya roƙi Annabi Sulaimanu (Alaihis-salam) ya umurci iska ya kai shi wata ƙasa ta yamma domin ya guje wa Mala’ika Azra’ilu (Alaihis-salam). Bayan Mala’ika Azra’ilu (Alaihissalam) ya dawo, sai Annabi Sulaimanu (Alaihis-salam) ya tambaye shi kan dalilin da ya sanya ya yita kallon wannan mutum, sai Mala’ika Azra’ilu (Alaihis-salam) ya ce ‘An umurce ni ne da in ɗauki ransa a wani gari da ke yammaci a cikin sa’a ɗaya, amma bayan da na gan shi tare da kai, sai na kalle shi cikin matuƙar mamaki, daga bisani sai na je yammaci domin in cika umurnin da aka ba ni kuma sai na gan shi a can na ɗauki ran nasa.’[1] Kamar yadda ake gani a nan, ƙaddarowar ba umurni ba ne ilimi ne. domin a aiwatar da wannan ƙaddara sai mutumin ya ji tsoron Mala’ika Azra’ilu (Alaihis-salam), sannan shi kuma Annabi Sulaimanu ya cika ƙudurinsa. Ka ga a nan abin da aka ƙaddaro ya wanzu ta hanyar dalili. Haka ne mutumin da tun asali an ƙaddaro shi da kasancewa na gari zai samu cikakken imani kuma ya gyara halayensa marasa kyau ta hanyar riyada. Aya ta 125 ta Suratul **An-Am** ta bayyana cewa ‘**Allahu Ta’ala Ya sanya musulunci a cikin zukatan duka ‘yan Adam waɗanda Ya nufa da bin hanya madaidaiciya’**. Akan bai wa Mutumin da aka ƙaddaro wa shiga

[1] An bayar da wannan labari cikakken sa a cikin littafin **Mathnawi** na Jalaladdin Rumi wanda ya rasu a Konya cikin shekaran1273/672.

wuta yin wannan tunani cewa 'babu buƙatar yin ibada ke nan tunda an rigaya an ƙaddaro tun asali ko mutum na gari ne ko kuma akasin haka', don haka ba zai yi wani aikin ibada ba a dalilin wannan tunani.  Don haka rashin yin ibada a sakamakon tunanin ya nuna cewa tun asali ma dai an rigaya an ƙaddaro masa kasancewa ba na kirki ba. Haka shi ma wanda aka ƙaddaro wa jahilci tun asali akan ba shi irin wannan tunani na cewa komi ƙaddarowa ne tun asali. Don haka, zai kasance cikin wannan jahilci. Idan an ƙaddaro wa mutum zai yi noma ya sami amfanin gona mai yawa, to za a ba shi damar gyara gonarsa da shuka iri, to kamar haka ne ga waɗanda aka ƙaddaro su da zama na gari tun asali, sai su yi imani kuma su aikata aiki na ƙwarai sannan su kuma waɗanda  aka ƙaddaro masu munanan halaye ne sai su ci gaba da musantawa da fanɗarewa. Waɗansu jahilai da suka kasa gane hakan sai suna cewa 'Menene alakar yin imani da aikata ayyuka da zama na gari tun can asali, ko kuma rashin yin imani da fanɗarewa da zama mai munin hali?' Suna amfani da gajeren tunaninsu wajen fahimtar wannan alaƙa don yanke hukunci da irin nasu tunanin.

Amma hujjojin ɗan Adam rauni ke gare su, kuma shirme ne a yi ƙoƙarin fahimtar abubuwa ta yin dogaro da wasu dalilai fiye da ainihin hujjojinsu. Masu wannan tunani kamata ya yi a ɗauke su matsayin waɗanda  ba su san abin da suke yi ba. Annabi Isah (Alaihis-salam) ya ce 'Ba wani aiki mai wuya ba ne a gare ni in mayar da makaho mai gani ko ma in tayar da matacce', to amma na kasa bayyana gaskiyar wannan lamari ga ko da mutum ɗaya cikin waɗanda  ba su san abin da suke yi ba'. Allahu Ta'ala cikin sani da hikimar Sa Yana ɗaga darajar wasu halittun Sa ya zuwa matsayin Mala'ika, har ma zuwa abin da ya wuce haka. Wasu kuma ana ƙasƙantar da su ya zuwa matsayin kare ko alade'.

Malam Sharafaddin Ahmad Ibn Yahaya Muniri ya faɗa a cikin ƙasidarsa ta 76 cewar **Sa'ada** tana nufin tsoron Allah wanda ke sanya da farin ciki wanda wata halayya ce da kan kai ga samun aljanna, ita kuma '**Shaqawa**' tana nufin aikin assha wanda ya cancanci zuwa wuta. Don haka Sa'ada da Shaqawa tamkar wasu taskoki ne na Allahu Ta'ala. Mabuɗin taskar farko shi ne aikata aiki na gari, wato yin ibada. Mabuɗin taska ta biyu kuma shi ne aikata aikin zunubi. Allahu Ta'ala ya sani tun asali idan mutum zai kasance mai aiki na gari ko kuma mummuna. Wannan ilimi na Allah shi ne ake kira **Qadar**, wato ƙaddara ke nan. Mutumin da aka ƙaddara zai zama na gari tun asali shi ne ke yin ɗa'a ga Allahu Ta'ala. Shi kuma wanda aka ƙaddara zai zama akasin haka, shi ne wanda zai yi ta aikata zunubi a ko da yaushe. A nan cikin duniya, kowane mutum zai iya gane ko shi na gari ne ko kuma fanɗararre ta hanyar duba aikin da yake yi. Ta haka ne

malaman addini waɗanda kullum lahira ce a gabansu, suke gane ko mutum na gari ne ko kuma fanɗararre. Amma mutumin da shi duniya ce a gaban sa bai san wannan ba. Dukkan wata baiwa da karramawa suna zuwa ne ta hanyar yin biyayya da bauta wa Allahu Ta'ala tare da ikhlasi, wato aikata ayyuka domin Allah maɗaukakin Sarki. Dukkan wani mummunan sakamamo yana zuwa ne ta hanyar aikata zunubi. Fitina da tashin hankali sukan zo wa kowa ne ta hanyar aikata ayyukan assha, yayin da shi kuma farin ciki da walwala suke zo wa mutum ta hanyar biyayya ga Allahu Ta'ala.[1] Akwai wani mutum wanda ya daɗe a cikin rayuwarsa yana aikin ibada a masallacin Al-aqsa na birnin Kudus, amma saboda bai karanci sharuɗɗan ibada da **ikhlasi** ba, sai bai kula da wata sujada ɗaya ba, don haka sai ya yi matuƙar asara. Amma a sakamakon tafiya ta ɗan taƙi kaɗan a bayan siddiƙai da karen As-habul Kahfi ya yi, sai ga shi an ɗaga darajarsa duk da kasancewar sa ba mai darajar ba. Wannan yanayi mai ban mamaki ne ga 'yan Adam, malaman addini sun kasa warware wannan lamari a ƙarnoni da dama. Tunani da hujjoji irin na ɗan Adam ba su iya fahimtar hikimomin da Allah Ya ɓoye. Allahu Ta'ala ya umurci Annabi Adamu (Alaihis-salam) da kada ya ci alkama amma sai ya bar shi ya ci ta saboda ya rigaya ya ƙaddaro tun can asali cewa zai ci ta.

Allahu Ta'ala ya umurci shaiɗan ya yi wa Annabi Adamu (Alaihis-salam) sujada amma ya ƙaddare shi da kada ya yi ɗin. Allahu Ta'ala ya umurce mu da mu mayar da lamarinmu a wurinsa, amma bai ƙaddara wa mutanen da ba su da ikhlasi tabbatar da yin hakan ba. a kan wannan mutanen da ke kan hanyar Allah ba za su iya cewa komi ba in ban da su ce ba su iya fahimtar komi. To don haka, yaya za mu iya cewa wani abu? Imani da ibadar 'yan Adam ba su ƙara Allahu Ta'ala da komi, kuma rashin imani da aikata zunubinsu ba su rage shi da komi. Allahu Ta'ala ba Ya buƙatar taimakon duk wani abun halitta. Ya yi ilimi a matsayin wata hanya ta kawar da rashin imani ko kafirci sannan ya yi jahilci a matsayin wata hanya ta aikata zunubi.

Imani da aikata ibada sun samo asali daga ilimi, yayin da shi kuma rashin imani da aikata zunubi ya samo tushe daga jahilci.

[1] Haka ne Allah yake yin lamarin Sa. Ba wanda zai iya sauya wannan. Bai kamata mu ɗauki wani abu da ake ganin mai sauƙi ba ne kuma mai daɗi ga zukatanmu a matsayin Sa'ada. Haka kuma kada mu ɗauki abinda yake mai wuya kuma marar daɗi ga zukatanmu a matsayin shaqawa.

Bai kamata a ƙi aikata aiki na gari ba komi ƙanƙantarsa, shi ma haka aikin zunubi bai kamata a yi shi ba komi ƙanƙantarsa. Malaman musulunci sun ce abubuwa uku su ke haifar da samuwar uku; wato ayyuka na gari ke samar da yardar Allahu Ta'ala, shi kuma aikin zunubi yana samar da fushin Allahu Ta'ala, yayin da shi kuma imani yake jawo martaba da mutunci. Don haka kamata ya yi mu yi ƙoƙarin kauce wa aikata zunubi komi ƙanƙantarsa, saboda fushin Allahu Ta'ala yana iya kasancewa a kan wannan aiki. Ya kamata mu ɗauki duk wani mai bin Ahl as-Sunnah a matsayin mai daraja a wurinmu, domin yana iya kasancewa mutum ne wanda Allah yake ƙauna matuƙa. Ba za a taɓa canza wa kowa ƙaddarar da aka rubuto masa ba tun can asali. Idan Allahu Ta'ala ya ga dama sai ya gafarta wa mai aikata aikin zunubi a ko da yaushe wanda kuma ba ya aikata wani aiki na gari. Kamar yadda aka ruwaito a cikin aya ta 30 ta suratul Baƙara, lokacin da mala'iku suka yi tambaya cewa **'Ya Allah za ka halicci halittun da za su kawo fitina da zubar da jini a ko ina cikin duniya?,** Allahu Ta'ala bai ce ba za su kawo fitina ba amma sai Ya ce **'Na san abin da ku ba ku sani ba'**. A nan yana nufin zai iya mayar da abin da ke komi ya zama ba komi ba, Ya kusanto da waɗanda suke nesa da shi, ya mayar da maƙasƙanta masu daraja. Kuna kallon su da irin ayyukan da suke aikatawa, amma Ni Ina kallon abubuwan da ke cikin zukatansu ne, ku ɗauke su matsayin marasa laifi; suna neman tausayi Na. Kamar yadda Nike ƙaunar kasancewarku marasa laifi, su ma musulmi ina ƙaunar yafe kura-kuransu. Ba za ku iya sanin abin da Na sani ba. Na sanya waɗanda suka yi imani su samu babban rabo kuma na yi masu baiwa ta har abada".

Al-Imam ar-Rabbani ya rubuta a cikin da yawa daga cikin ƙasidunsa cewar;

'Ayyukan da Allah ya umurci a yi su ne ake kira ayyukan **farilla** sannan waɗanda aka hana aikatawa su ake kira **haramun**. Ayyukan da suka haɗa da na furuci da na aikatawa da dabi'u waɗanda su ba farillai ba ne kuma su ba haramun ba sannan aka bayar da izinin a aikata su, su ne **Mubah**. Aikata ayyukan farilla da barin na haramun da aikata na mubah din domin neman yardar Allahu Ta'ala su ake kira **ibada**. Domin aikin ibada ya zama ingantacce kuma karɓaɓɓe, ya zama wajibi a koyi **ilimi**, a yi aiki da shi ta hanyar bin ƙa'idojinsa sannan kuma a yi shi da **ikhlasi**.

'Musulmi ko da ya yarda da ayyukan farilla da na haramun amma sai ya kasance bai yin aikin ibada saboda raggwanci ko bin ra'ayin miyagun abokai kuma har ya mutu ba tare da ya tuba ba, to za a azabtar da shi a cikin wuta har sai wa'adin da aka ɗiba masa na azabar laifin da ya aikata ya cika.

Mutumin da bai karanci yadda ayyukan farilla suke ba bayan kuma ya san su, ko bai ba su muhimmanci ba, sannan kuma ba ya aikatawa kuma ba ya nadama tare da nuna jin tsoron Allahu Ta'ala, to yana iya fita daga musulunci ya koma kafiri. Wannan za a yi masa azabar wuta har abada. Haka ma ga wanda ke aikata ayyukan da aka haramta.

'Idan mutum bai karanta ko kuma bai san rukunnan ibada ba, to aikin ibadar da yake yi ba shi da sahihanci ko da kuwa yana aikatawa da ikhlasi. Shi ma wannan za a yi masa azaba tamkar bai aikata wata ibada ba. Amma ayyukan ibadar wanda ya sani kuma ya tsare rukunnan su ke da sahihanci, kuma ba za su jawo masa samun azaba ba. sai dai kuma idan bai aikata aikin da ikhilasi ba, shi kuma dukkan ayyukan da ma wasu ba karɓaɓɓu ne ba, domin ba zai samu ladar ko ɗaya daga cikin su ba. Allahu Ta'ala ba ya son irin wannan ibadar tare da ma duk wani aikin jinƙai da sauran ayyuka na gari. Dukkan ibadar da aka aiwatar ba tare da ikhlasi da ilimi ba to ba ta da amfani. Ba za ta bayar da kariya ba ga rashin imani da aikata zunubi da samun azaba. Akwai mutane waɗanda suke munafukai ne da daman su waɗanda suke irin wannan bauta ba tare da ilimi ba tsawon rayuwarsu da sunan ibada amma kuma suka mutu a matsayin kafirai. Ibadar da aka aiwatar tare da ilimi da ikhlasi tana bayar da kariya daga aikata aikin assha da na rashin imani, sannan tana ƙara wa mutum daraja a cikin duniya. A ranar lahira kuma za a kuɓutar da shi daga azabar wuta, kamar yadda Allahu Ta'ala yayi alƙawari a aya ta tara cikin suratul Ma'ida da Suratul Asr. Alƙawarin Allah gaskiya ne kuma Shi mai cika alƙawari ne.

## -6-

## ALLAHU TA'ALA SAMAMME NE KUMA SHI KAƊAI YAKE DUKAN HALITTU KIRKIRAR SU AKA YI KUMA ZA SU KASANCE BABU SU

Muna iya gane abubuwan da suke tare da mu ne ta hanyar amfani da sassan jikinmu na ji da gani da sauran su. Abubuwan da suka shafi sassan jikinmu na ji da gani su ne ake kira halitta. Ayyukan da waɗannan sassa suke yi ana rarrabe su ne daga aikin kowane daga cikin su. Haske da sauti da ruwa da iska da gilashi Dukkan su halittu ne waɗanda suna nan. Halittun da suke da adaɗin girma da nauyi da adadin yawa su ne ake kira kayayyaki. Su kayayyakin ana iya gane su ne ta hanyar yawa ko ingancin su. Iska da ruwa da duwatsu da gilashi kowanen

su matsayin kaya suke. Su kuma haske da sauti ba kaya ba ne. Haske da sauti ba wasu kaya ba ne saboda ba su da wani wurin zama kuma ba su da wani nauyi. Kowace halitta tana ɗauke da wani ƙarfi irin nata, ma'ana tana iya aikata wani aiki. Kowane kaya yana iya kasancewa cikin rukuni ko matsayi guda uku wato ko dai gundarin abu ko ruwa ko kuma iska. Gundarin abubuwa suna da sifa. Su kuma abu waɗanda suke kamar ruwa ko iska suna ɗaukar sifar ma'ajin da suke ciki, kuma su ba su da wata sifa. Kayan da yake da sifa shi ne ake kira wani abu. Galibin kayayyakin kuma wasu abubuwa ne da ake iya gani kuma ake iya taɓawa. Alal misali, mabuɗi da allura da shebur da ƙusa dukkan su kayayyaki ne waɗanda suke da sifa daban daban. Amma Dukkan su ana iya samar da su daga sinaɗarin ƙarfe.

Ana samun sauyi a cikin kowane abu a kowane lokaci. Alal misali, yana iya motsawa ko ya canza wuri ko ya koma babba ko kuma ƙarami. Launinsa yana iya canzawa. Yakan iya samun wata illa ko kuma ya mutu idan abu mai rai ne. Babu wani canji da za a iya samu a cikin wani abu sai tare da wani baƙon lamari. Lamarin da ba ya samar da wani canji ga wani abu shi ne ake kira lamarin ƙeƙe-da-ƙeƙe. Keta takarda lamari ne na ƙeƙe-da-ƙeƙe. Dole sai an yi amfani da karfi a kan wani abu sannan aikin ƙeƙe-da-ƙeƙe zai iya shafar abin. Lamurran da ke canza yanayi ko dalilan samuwar kayayyaki su ake kira lamurra masu dangane da sinadarai. Idan aka ƙona takarda ta koma toka, an samu aukuwar lamari mai dangane da sinadarai ke nan. Dole ne wani kaya ya shafi wani kafin lamari mai dangane da sinadarai ya auku. Idan wasu kaya biyu ko fiye da haka suka haɗu da juna sai kuma lamari mai dangane da sinadarai ya auku a cikin kowane, wannan shi ake kira tasirin samuwar abu mai dangane da sinadarai.

Canjin lamari na sinadarai a tsakanin abubuwa yana faruwa ne tun daga ƙwaya mafi ƙan-ƙanta wadda ita ake kira atom (ƙwayar zarra). Kowane abu an yi shi ne daga sinaɗarin **atom** (ƙwayar zarra).

Kodayake kirar sinaɗarin atom tana da kamanceceniya, girman su da nauyinsu sun sha bamban. Don haka a yanzu akwai ƙwayar atom kamar guda 118 da muka sani. Amma ko ƙwayar atom mafi girma ta yi ƙanƙanta ta yadda ko na'urar microscope (na'ura mai ƙara girman abu) mafi ƙarfi ba ta iya ganin sa. Idan ire-iren waɗannan ƙwayar atom suka haɗu sai su samar da sinaɗarin **element**. Don haka akwai ƙwayar atom nau'i 118. Sinaɗarin iron da sulfur da mecury da oxygen da carbon. Dukkan su element ne. Idan ƙwayar atom daban-daban suka haɗu sai su zama **compound**. Akwai sinadaran compound dubban ɗaruruwa. Ruwa da barasa da gishiri dukkan su sinaɗarin compound ne.

sinaɗarin compound yana samuwa ne ta hanyar haɗuwar sinaɗarin element ko na atom biyu ko fiye da haka a wuri ɗaya.

Dukkanin abubuwa kama daga duwatsu da tekuna da Dukkan nau'o'in tsirrai da dabbobi sun fito ne daga rukunin sinadaran na element guda 118. Su ma gine-ginen duwatsu na Dukkan abubuwa masu rai ne ko marasa rai sun ƙunshi waɗannan sinadarai guda 118. Dukkan abubuwa suna haɗuwa ko samuwa ne ta hanyar haɗuwar sinadaran atom na ɗaya ko kuma fiye da ɗaya na sinadaran na element guda 118. Iska da ƙasa da ruwa da zafi da haske da makamashin lantarki da ƙwayoyin cuta suna rabawa ne ko haɗa waɗannan abubuwa. Babu wani sauyi da ake iya samu sai tare da dalili. Ta wajen aukuwar wannan sauyi, sinadaran atom ne da wani ɓangare na sinadaran element suke tashi daga wani abu zuwa wani ko kuma su bar shi baki daya su koma su kaɗai. Mukan ga wasu abubuwa suna ɓacewa, to amma dai saboda muna kallon su ne da irin yadda suke, amma dai muna yin kuskure, domin kuwa wannan kalma ta ɓacewa ko kuma samuwa da muke ganin abubuwan suna yi ba komi ba ne illa canza matsayi zuwa wasu abubuwan kuma daban. Alal misali bacewa ko gushewar wani abu, kamar gawa daga cikin ƙabari tana canzawa ne zuwa wani abun daban kamar su ruwa ko iskar gas ko wasu sinadarai na cikin ƙasa. Idan sabbin abubuwan da suke samuwa ba su shafi sassan halittarmu ba, to ba za mu iya gane cewa sun samu ba. a kan wannan dalili, sai mu ce abin nan da muka sani a da yanzu ya ɓace, alhali kuma wani sauyi ne kawai ya samu zuwa wani abun daban.

Muna ganin cewa yanayin kowane daga cikin waɗannan element guda 118 yana canzawa, kuma lamarin ƙeƙe-da-ƙeƙe da wanda ya shafi canjin launin sinadarai yana faruwa ga kowane sinadarin element. Idan sinadarin element ya haɗu da wani ko wasu to zai sauya ta yadda sinadarinsa na atom zai ragu ko kuma ya ƙaru da **electron**, don haka lamarin sinadaransa na ƙeƙe-da-ƙeƙe da wanda ya danganci canjin launin sinadarai sai ya sauya zuwa wani abu. Kwayar atom na kowane sinadari na element yana ƙunshe ne da ƙwayar **nucleus** da kuma wasu ƙwayoyi da yawan su ya bambanta dana kowannen su ana kiransa da **electron**. Ita ƙwayar nucleus a tsakiyar ƙwayar atom take. Akwai ƙwayar **protons** da ke cikin nuclei na kowane ƙwayar atom in ban da sinadarin hydrogen, waɗanda ake samu da ƙarfin lantarki, yayin da su kuma ƙwayoyin neutrons basu ɗauke da ƙarfin lantarki kwata-kwata. Electron wasu ƙwayoyi ne ƙanana masu ɗauke da akasin ƙarfin lantarkin, sannan suna zagayawa ne a jikin

ƙwayar nucleus. Kwayar electron yana shikuma yana zagayawa ne a mazauninsa a kowane lokaci.

Akwai hujjoji da ke nuna cewa akwai sauye-sauyen da ake samu a cikin ƙwayoyin nuclei na atom. Bugu da ƙari, a cikin waɗannan 'ƙwayoyin ne wani sinaɗarin element ke sauyawa zuwa wani, daga nan sai wasu su gushe su koma makamashi, wanda wannan sauyin tuni wani Bayahude masanin kimiyyar Physics, wato Albert Einstein wanda ya rasu a cikin shekaran 1955/1375 ya gano shi. Don haka kamar yadda abubuwan amfani suke, shi ma sinadarin element yakan canza, kuma yana iya zama wani nau'i daga wani. Dukkan wani abu mai rai ko kuma marar rai yana canzawa ta yadda tsohon sa zai gushe a sami wani sabo. Kowane abu mai rai, ciki har da tsirrai da ake gani a yanzu sun taɓa zama babu su a da, kuma akwai wasu abubuwan masu rai a wancan lokaci. A nan gaba kuma babu ɗaya daga cikin abubuwan masu rai da za su rayu, sai dai wasu abubuwan masu rai kuma za su taso. Haka abin yake ga dukkan abubuwan da ba su da rai. Dukkan abubuwa masu rai da marasa rai ciki har da ƙarafa da duwatsu da ƙasusuwa da dukkan ire-iren su suna canzawa a ko wane lokaci, ma'ana tsoffin suna ɓacewa a samu wasu sabbi su tsiru. Idan sinadaran abubuwan da suka ɓace da na waɗanda suka tsiru suka yi kamanceceniya da juna sai ɗan Adam kasancewar ba zai iya lura da hakan ba ya yi tsammanin cewa wannan abu yana nan a ko da yaushe. An ga misalin irin wannan lamari a cikin hoton bidiyo a inda ido zai ga hotuna daban daban a ɗan tsakanin lokaci ƙanƙane, amma kuma ba zai iya lura da hakan ba, masu kallon sai su tsammaci cewa hoto ɗaya ne dai kawai ake gani a jikin akwatin talabijin. Idan aka ƙona takarda ta zama toka sai mu ce takardar ta ɓace ta koma toka saboda mun lura da wannan sauyi da aka samu. Idan ƙanƙara ta narke sai mu ce ƙanƙarar ta gushe ruwa ya samu.

An rubuta a cikin farkon littafin **Sharh al-Aqaid** cewa: 'Saboda dukkan abubuwa suna nuna alamar akwai Allahu Ta'ala, shi ya sa ake kiran dukkan halittu **'alam'** wato (duk wani abu wanda ba Allahu Ta'ala ba). Kazalika, Dukkan rukunin wani samammen abu wanda ya yi kama da juna ana kiran sa alam. Alal misali, alamomin duniya da alamomin 'yan Adam da alamomin mala'iku da alamomin dabbobi da kuma alamomin abubuwa marasa rai, ko kuma dukkan wani abu ana kiranm sa alam.

An rubuta a cikin shafi na 441 na littafin **Shahr al-Mawaqif** na Sayyid Sharif Ali Jurjani (Wanda ya rasu a Shiraz a shekaran 1413/816) cewa:

‘Dukkan alam halittu ne kamar yadda ya zo a hadisi[1]. A wani ƙaulin kuma an yi lokacin da babu halittun, daga bisani ne aka halitta su. (Mun kuma yi bayani a sama cewa dukkan halittu suna samuwa ne daga wasu halittun) daga bisani ne aka halicci amfani da halayyar kowane abu.

Akwai abubuwan da aka yarda da su a kan wannan lamari har guda huɗu:

1) Kamar yadda Musulmai da Yahudawa da Kiristoci da masu bautar wuta suka ce, daga bisani ne aka halicci abubuwa da amfaninsu da halayensu.

2) Kamar yadda Masani Aristotle da sauran malaman Falsafa mabiyansa suka ce, dukkan halittu tun can asali ba fararru ba ne. Sun ce halittun ba wai suna da wani asali ba ne, don haka da ma tuni suna a raye. Amma ilimin kimiyyar sinadarai wato Chemistry na zamani ya ƙaryata wannan zance. Duk mutumin da ya faɗi haka ya kauce wa faɗar musulunci don haka ya kafirta. Su ma Avicenna (Ibn Sina Husain, wanda ya rasu a shekaran 1037/428) da kuma Muhammad Farabi (Wanda ya rasu a Damascus cikin shekaran 950/339 sun ce, dukkan halittun abubuwa, da ma suna nan.

3) Kamar yadda malaman Falsafa waɗanda suka gabaci Aristotle suka ce, halittun da ma can akwai su sai dai halayyarsu ce aka ƙirƙira daga bisani. Galibin masana ilimin kimiyya a wannan zamani sun tafi a kan wannan tunani.

4) Babu wanda ya ce daga bisani aka yi halitta amma halayyarta da ma can tana nan. Malamin Falasafa na Girka Galen (Galenus) bai samu matsaya ba kan ɗaya daga cikin waɗannan ra’ayoyi guda huɗu.

Musulmi sun yarda a wurare daban-daban cewa daga bisani ne aka yi halittu da halayyarsu. Wuri na farko shi ne a kan gaskiyar cewa halitta da dukkan abubuwan da suka haɗu suka yi ta suna sauyawa lokaci lokaci. Abun da ke iya canzawa ba zai zama wanda ba a ƙirƙira ba can asali, domin kuwa dole ne ya kasance daga bisani ne aka ƙirƙire shi, tunda hanyoyi da matakan da kowane abu ya samu daga wani abun da ya gabace shi ba zai iya kasancewa tun can asali da ma akwai shi ba. Dole waɗannan sauye-sauyen su kasance suna da farko, wato waɗansu abubuwan su zamanto an ƙirƙire su ne a lokacin da babu su kwata-kwata. Da babu wani abun farko da aka ƙirƙira a lokacin da babu shi

---

[1] Duk almnar (^) ta zo a kan saman wasali tana mayar da furucin kalma ya zama mai tsawo. Kalmar ‘Hadith’ wadda kan zo a inda wasalin na farko yake dauke da wannan alama (^) tana nufin ‘Abinda aka kirkira daga bisani’. Wannan ya sha bamban da kalmar ‘Hadith’ wadda wannan alama (^) ta zo a saman wasali na biyu na kalmar, wadda take nufin ‘Zancen Manzon Allah Muhammad (sallallahu alaihi wasallam).

kwata-kwata, wato da tun farko babu hanyar da aka samar da wani abu da ya samo asalin samuwarsa daga wani abun, to da ba a samu farkon samuwar wani abin daga wani ba kuma da babu wani abun halitta da za a iya gani a yanzu. Samuwar halittu a yanzu da irin yadda suka samo asali daga junansu na nuna gaskiyar cewa sun tsiru kuma suka yaɗu ne daga halittun da aka samar bayan an yi lokacin da babu su kwata-kwata.

Bugu da ƙari, dutsen da ya faɗo daga sararin samaniya ba za a ce ya faɗo ne daga wani wuri marar iyaka ko marar ƙarshen lokaci ba. Tunda har wannan yana nufin wuri ko lokacin da ba shi da iyaka, don haka wannan yana nufin dutsen ya faɗo daga wani abun da ba samamme ba ke nan, kuma dukkan abu halittacce da aka ce wai bashi da mafari, to kamata ya yi a ce wannan abun bai ma taɓa wanzuwa/faruwa ba. Zai zama rashin dalili ko rashin sanin kimiyya ko jahilci a ce wani abu bashi da mafari. Haka nan kuma mutane da ke ta hayayyafa daga tsatson junansu tun daga halittar mutum na farko ba sun zone daga wuri da ba shi iyaka ba. Idan aka yi ikirarin cewa babu wani mutum na farko da aka fara halitta tun can fil azal, sannan yaɗuwar da mutane keyi kawai mun tsince kanmu kwatsam ne kawai, indai hakane kaga babu wani mutum da zai kasance kenan. Haka lamarin yake ga kowace halitta. Kuma rashin dalili ne da rashin lura da kimiyya da jahilci a ce yadda abu ya zo haka zai koma, ko a ce babu halittu da aka ƙirƙira alhali an yi lokacin da babu su idan aka duba yadda halittu ke samuwa daga wasu 'yan uwan juna. Shi sauyi ba ya nuna cewa abu ba shida iyaka ko asali, duk da yana nuna alamar an ƙirƙiro shi daga lokacin da babu shi kwata-kwata. Don haka wannan ba wai yana nuna halayyar zama **Wajib al-Wujudu** ba ne, sai dai **mumkin al-Wujud** wanda ke iya samuwa bayan an yi lokacin da ba a samar da shi ba, sannan kuma zai iya gushewa a lokacin da yake samamme.

**Tambaya a nan ita ce;** 'Mahalicci shi kanSa tare da sifofinSa Malaiccin alam dukkansu dawwamammu ne, shin su ma alam za su zama dawwamammu ne?

**Amsa;** Mu shaida ne cewa a kowane lokaci muna cewa mahilicci wanda shi ba fararre ba ne kuma ba ƙararre ba yana canza halittu da ababe ta hanyar sabubba masu yawa, ma'ana Yakan ƙawar da su kuma ya ƙirƙiri wasu a madadin su. Idan Allahu Ta'ala wanda shi ba fararre ba ne kuma ba ƙararre ba ya so, yana halitta wasu abubuwa daga cikin wasu. Kamar yadda ya halitta ababen halitta na duniya duka ta hanyar sala ko wasu sabubba, haka ma yana iya halitta su ba tare da wata sila ko wani sabubba ba a duk lokacin da ya ga dama.

Wanda ya yi imani da cewa an halicci ababen halitta na duniya ne daga bisani, zai kuma yi amanna cewa za su zama babu su. Tabbas ne cewa ababen halitta da aka halitta a lokacin da babu su suna kuma iya gushewa. Muna ganin halittu da dama, amma a yanzu babu su wato sun gushe.

Kasancewa matsayin musulmi yana buƙatar a yi imani da cewa dukkan abubuwan da aka halitta an halicce su ne a lokacin da babu su kwata-kwata kuma za su ƙare. Muna sane da cewa wasu ababe da ake da su a da yanzu babu su sun ɓace. Amma idan wasu ababen suka ɓace, za a samu ɓurɓushinsu, amma kamar yadda muka bayyana a sama, lokaci mai tsawo da ya wuce Allahu Ta'ala ya halicce su, wanda kuma zai kawar da su a ranar tashin alƙiyama.

Ilimin kimiyya na wannan zamani bai hana mu yin imani da wannan ba. Rashin yin imani da su musanta ilimin kimiyya ne sannan yana nuna fito na fito da addinin musulunci. Addinin musulunci ba ya watsi da ilimin kimiyya, amma dai yana hani ne akan rashin neman ilimin addini da na ayyukan bauta. Shi ma ilimin kimiyya ba ya ƙaryata addinin musulunci, sai ma tantance shi da tabbatar da shi.

Sabili da cewar an halicci duniya daga bisani ya kasance dole ne tana da wanda ya halitta ta a lokacin da babu ita tunda kamar yadda muka yi bayani a farko, babu abinda zai iya halitta kansa. A wannan zamani dubban ababe ne ake ƙerawa a masana'antu kama daga magunguna da kayan amfani a gida da kayan masana'antu da na saye da sayarwa da na lantarki da makamai. Galibin su, ana ƙera su ne ta hanyar amfani da ilimin lissafi da ƙididdiga bayan ɗaruruwan gwaje-gwaje da aka gudanar a kan su. A nan mutane basu taɓa cewa akwai ɗaya daga cikin waɗannan abubuwan da ya samar da kansa ba? A'a, sai dai su ce an yi su ne da sani kuma da niyya, domin kuwa dukkan su suna buƙatar wanda zai ƙere su. Amma duk da haka sai wasu su yi ikirarin cewa duk abubuwan da ake gani ƙarara masu rai da waɗanda ba su da rai da sabbin da ake kirkirowa da masu wuyar sarrafawa da aka kirkira a tsawon ƙarnoni masu yawa sun samu ne kawai haka nan a bisa ƙaddara. To menene haka, idan ba munafurci da rashin tunani da nuna ra'ayin riƙau ba? Alamu sun nuna a fili cewa akwai mai halitta ɗaya da shi kaɗai ya halitta kowane irin abun halitta sannan ya wanzar da kasancewarsa. Wannan mahalicci shi ne **Wajibul Wujud**, wato wanda ba wai Ya samu ba ne bayan a da can babu shi. Dole ne ya kasance shi mahalicci Yana nan a ko da yaushe sannan ba Ya buƙatar wani taimako domin kasancewarSa. Da shi mahaliccin bai kasance samamme ba a ko wane lokaci, to da Ya kasance **mumkin al-wujud**, wato kamar sauran halittu na duniya. Da ya kasance an

halicce shi ne a lokacin da babu shi, to da ya samu canji daga wata halitta wadda ita ma dole ne wani mai halitta ya halicce ta, don haka ke nan za a iya samun jerin masu halitta. Idan muka tuna irin yadda muka yi bayani da farko, waɗannan canje-canje ga halitta ba za su iya zama abun da ba fararre ko ƙararre ba, don haka, za mu iya fahimtar cewa ba za a iya samun jerin mahalitta waɗanda ba fararru ko ƙararru ba don haka mahaliccin farko shi ne ya fara halitta, saboda idan masu halittar suka kasance suna yin halitta ɗaya bayan ɗaya su ma suka kasance ba fararru ba kuma ba ƙararru ba, to kuwa ba za a samu mahaliccin farko ba da za a ce shi ne ya fara halitta, don haka, ba a samun wani mai halitta ke nan. Saboda haka shi wannan mahalicci na farko wanda ba a halitta ba, shi kaɗai ne mahaliccin dukkan abun halitta. Babu wani mai halitta kafin ko bayan wannan mahalicci. Mahaliccin da ba a halitta ba a ko da yaushe Yana nan. Da mahaliccin zai gushe na wani ɗan lokaci, to da su ma halittun za su gushe ne. Wajibul Wujudu ba Ya buƙatar wani taimako ta kowace fuska. Wanda Ya halicci sammai da ƙassai da sinadarai da abubuwa masu rai kuma cikin tsari mai wuyar fahimta dole ne ya kasance mamallakin kowa da komi wanda ke iya halitta abinda ya so nan take kuma dole ne ya kasance Shi kaɗai Yake, kuma babu wani sauyi tattare da Shi. Da a ce mahalicci ba mai iko ne a kan kowa da komi ba, kuma ikon sa ba ya ƙarewa da bai iya halittar abun halitta ba a cikin irin wannan tsari mai wuyar fahimta. Da a ce akwai mai halitta fiye da ɗaya, da an sami saɓani wajen yin halitta, domin wanda ƙudurinsa na yin halitta bai cika ba, ba zai kasance mai halitta ba, kuma da an samu cakuɗewar ababen halittar.

Babu wani sauyi da mahalicci yake samu. Yana nan yadda Yake tun ma kafin halittar duniya. Kamar yadda ya ƙirƙiri komi da komi a lokacin da babu su, haka kuma yake halitta komi a ko wane lokaci. Don kuwa da yana canzawa, to da wannan ya nuna cewa halitta Shi aka yi bayan babu shi a da can. Mun rigaya mun ambata a baya cewa Yana nan a ko da yaushe kuma ba zai taɓa gushewa ba. Don haka kamar yadda halittu suke buƙatar taimakonSa da farko, to haka ma suna nema a ko wane lokaci. Domin ko wane irin abu ya tafi daidai, kuma 'yan Adam su rayu kuma su zama wayayyu sai ya ƙirƙiri komi tare da sila ko sabubba. Kamar yadda ya ƙirƙiri dalilin komi, sai ya ƙirƙiri yadda za su yi aiki da yadda za su shafi kowa da kowa. Aikin mutum kaɗai shi ne ya cika umurni ta hanyar zama silar da ta shafi wasu ababe.

Cin abinci yayin da aka ji yunwa, da shan magani idan aka kamu da rashin lafiya, da ƙyasta ashana wajen kunna kyandir, da zuba sinadarin acid a kan zinc

don samar da sinadarin hydrogen, da cakudawa da dafa farar ƙasa da laka don yin siminti, da ciyar da saniya abinci don samun nono, da gina tushen samar da wutar lantarki mai amfani da ruwa, da gina ko wace irin masana'anta dukkan su misalai ne na aikata wani aiki ta hanyar amfani da sila ko sabubba a matsayin cikon umurni na halittar Allahu Ta'ala. Mutane wata sila ce ta halittun da Allahu Ta'ala yake yi domin yana son ya yi halitta ta wannan hanya. Kamar yadda ake iya gani, furta cewa 'Mutum ne ya halitta abu kaza da kaza' ya saɓa wa tunani, kimiyya da kuma addini.

Dole ne 'yan Adam su so mahalicci wanda shi kaɗai ne wanda Ya halicce su Ya raya su, sannan ya ƙirƙira masu abubuwan buƙatu daban daban. Don haka, lalle ne su zama bayinSa ta hanyar bauta maSa da girmama Shi. An yi bayani mai tsawo a kan wannan a cikin gabatarwar wannan littafi. Sunan wannan mahalicci namu wanda shi kaɗai yake shi ne **Allah**. 'Yan Adam ba su da wata damar da za su canza wannan suna wanda aka san Allahu Ta'ala da shi. Duk aikin da aka aikata wanda ba a bayar da damar aikata shi ba to wannan shi ne mummunan aiki.

Kiristoci da malamansu sun yi imani da cewa mahalitta uku ne. Amma abubuwan da muka kawo a sama sun tabbatar da gaskiyar cewa mahalicci ɗaya ne, kuma hujjojin da suka bayar sun tabbata cewa na ƙarya ne.

## -7-

## "SALAFIYYA"

Bari in yi bayani tun da farko cewa malaman Ahl as-Sunnah (Rahmatullahi Ta'ala alaihim ajma'in) basu ambaci wani abu wai shi **"Salafiyya"** ko kuma wai **"Mazhabar Salafiyya"** a cikin littattafansu ba. Waɗannan sunaye waɗanda ƙirƙirar su wasu waɗanda  ba mabiya mazhaba ba ne suka yi daga bisani, sun bazu ne ta hanyar wasu littattafai na waɗanda  ba mabiya mazhaba ba, kuma waɗanda  suka jahilci addini suka fassara. A ciki suna cewa;

*"Salafiyya suna ne na mazhabar da mabiya sunnah suke bi kafin mazhabobin Ashariyya da Maturidiyya su wanzu. Suna koyi da sahabbai da*

*tabi'ai.*[1] *Mazhabar salafiyya mazhabar sahabbai ce da tabi'ai da tabi'ut tabi'una. Manyan limaman mazhaba Dukkan su suna bin wannan mazhaba. Littafin farko da ya kare mazhabar Salafiyya shi ne littafin* ***Alfikh al-akbar*** *wanda al-Imam al-Azam ya rubuta. A cikin littafin al-Imam al-Ghazali na* ***Ijam al-awam anil-kalam*** *ya zayyano cewa shika-shikan mazhabar salafiyya guda bakwai ne. Ilimin tauhidi na mutanen da suka zo daga bisani ya yi kicibis da zuwan al-Imam al-Ghazali. Kasancewar al-Imam al-Ghazali ya karanci mazhabobin malaman tauhidi na farko da kuma ilimin malaman falsafar musulunci, sai ya yi sauye-sauye a cikin salon ilimin tauhidi. Ya shigar da nazarin ilimin falsafa a cikin ilimin tauhidi da nufin musanta su. Ar-Radi da al-Amidi sai suka haɗa ilimin tauhidi da na falsafa suka mayar da shi wani reshe na ilimi. Shi kuma al-Baydawi sai ya mayar da ilimin tauhidi da na falsafa a matsayin abubuwan da basu rabuwa. Ilimin tauhidi na mutanen farko shine ya hana yaɗuwar mazhabar salafiyya. Ibn Taymiyya da mabiyinsa Ibn al-Qayyim sun yi ƙoƙarin farfaɗo da mazhabar Salafiyya wadda daga bisani ta rabe gida biyu; Mabiya Salafiyya na farko ba suyi bayani mai zurfi ba kan sifofin Allahu Ta'ala da ayoyi da hadisan da ke da ɓoyayyar ma'ana. 'Yan salafiyya da suka zo daga bisani sun jaddada yin ƙarin bayani mai zurfi game da ayoyi da hadisan. An ga wannan lamari ƙarara a wurin 'yan salafiyya na baya kamar su Ibn Taymiyya da Ibn al-Qayyim al-Jawziyya. 'Yan salafiyya na farkon da na bayan dukkan su ana kiran su da suna* ***Ahl as-Sunnah al-khassa,*** *wato mabiya hanyar sunna. Masu ilimin tauhidi waɗanda mabiya sunnah ne sun yi bayanin wasu nassoshi, to amma 'yan salafiyya suna jayayya da su. Faɗar cewa 'Fuskar Allah' ko kuma 'zuwan Sa' ba ana nufin irin fuska ko zuwan ɗan Adam ba. 'Yan salafiyya sun sha bamban da 'yan mushabbiha (waɗanda suka yi amanna da cewa Allah wata halitta ne').*

Ba daidai ba ne a ce daga bisani aka zo da mazhabar **al-Ash'ari** da ta **Maturudi**. Waɗannan shahararrun malamai sun yi bayani tare da rarrabe ilimin tauhidi wanda salaf as-salihin, wato rukunnan nan guda uku na farko na musulmi da suka haɗa da sahabbai da Tabi'ai da Tabi'uttabi'ina suka koyar kuma suka yaɗa sosai don amfanin matasa. Al-Imam al-Ash'ari yana daga cikin

[1] Sahabat al-kiram su ne musulmin da suka ga Manzon Allah (sallallahu alaihi wasallam) aƙalla sau ɗaya. Su kuma Tabi'un (al-izam) su ne rukuni na biyu na musulmi waɗanda suka ga ɗaya daga cikin sahabatul kiram sannan suka samo hadisai daga wurin su. Sai Tabi'ut Tabi'un, malaman musulunci waɗanda suka ga ɗaya daga cikin tabiun.

jerin mabiya Imamu As-Shafi'i. Shi kuma al-Imam Almaturudi na gaba gaba ne cikin jerin mabiya Al-Imam al-Azam Abu Hanifa. Al-Ash'ari da Almaturidi ba su kauce ba daga mazhabobin malamansu a cikin sha'anin tauhidi, domin ba su ƙirƙiro wasu sabbin mazhabobi ba. Waɗannan malamai da iyayen gidansu tare da Dukkan malaman mazhabobin nan huɗu hanya ɗaya ce suke biye a kan ta wadda ita ce ta **Ahl as-Sunnah waljama'a**. Tauhidin da suka riƙe shi ne wanda sahabban nan masu karama da Tabi'ai da Tabi'ut tabi'una suka riƙe. Littafin **Al-fiqh Al-akbar** wanda al-Imam al-azam Abu Hanifa ya wallafa ya kare mazhabobin Ahl as-Sunnah.

Babu wata kalma mai suna 'Salafiyya'a ciklin littafin, ko kuma cikin littafin al-Imam Al-Ghazali na **Iljam al-awam anil-kalam**. Littattafan guda biyu da **Alqawl al-fasl**[1] , ɗaya daga cikin sharhunan littafin **Al-fiqh al-akbar** yana koyar da mazhabar Ahl as-Sunnah da mayar da martani ga 'yan bidi'a da malaman falsafa. Al-Imam al-Ghazali ya rubuta a cikin littafinsa mai suna **Ijam al-awam** cewa 'A cikin wannan littafi zan faɗi cewa mazhabar salaf sahihiya ce daga cikin rukunin masu tauhidi. Zan bayyana cewa waɗanda suka kauce wa wannan mazhaba sun zama 'yan bidi'a. Mazhabar salaf tana nufin tauhidin sahabbai da tabi'ai. Ginshiƙan wannan mazhaba guda bakwai ne'. kamar yadda aka gani, littafin **Iljam** ya zayyana ginshiƙan mazhabar salaf guda bakwai. Faɗar cewa su ne ginshiƙan mazhabar Salafiyya yana nufin gurɓata rubutun littafin da yin mummunar fahimta ga al-Imam Al-Ghazali. Alal misali, a cikin kusan dukkan littattafan Ahl as-Sunnah, a cikin babi mai maganar 'Shaidawa' na littafin **Ad-durr al-Mukhtar**, wanda littafi ne mai ƙunshe da abubuwa masu matuƙar amfani a fannin fiƙihu, an bayyana kalmar 'Salaf' da ta 'Khalaf' a matsayin waɗanda aka gada, wato wani lakabi da ake wa sahabbai da tabi'una. Ana kuma kiran su **Salaf as-salihin**. Su kuma malaman Ahl as-Sunnah waɗanda suka gaji salaf assalihin ana kiran su '**Khalaf**', wato magabata ko magada.

Al-Imam al-Ghazali da Al-Imam ar-Radi da al-Imam al-Baydawi dukkan su suna cikin mazhabar Salaf assalihin ne. Kungiyoyin 'yan bidi'a da suka ɓullo a zamaninsu sun cakuda Ilimin tauhidi da na falsafa. Asali ma sun gina dokokin imaninsu ne a kan ilimin falsafa. Littafin **Al-milal wan-nihal** ya bayar da bayani mai tsawo a kan imanin irin waɗannan ƙungiyoyi na 'yan bidi'a.

[1] An sake buga littafin Iljam da na Al-qawl al-fasl a kamfanin buga litattafai na Hakikat da ke birnin Istanbul.

A yayin da waɗannan malamai suke ƙoƙarin kare imanin mabiya sunnah daga waɗannan gurɓatattun ƙungiyoyi da yin watsi da tunaninsu na bidi'a, sun kuma mayar da raddi matuƙa a game da ilimin su na falsafa. Mayar da raddin ba wai yana nufin cakuɗa ilimin falsafa da mazhabar mabiya sunnah ba; sai dai a maimakon haka sun tsarkake ilimin tauhidi ne sannan suka tsame ra'ayin falsafa daga cikin sa. Babu wani ra'ayi ko salo a ilimin falsafa a cikin littafin al-baydawi ko kuma a tafsirin **Shaikh Zada**, wanda shi ne mafi sahihancin fassarar littafin. Mummunan ɓata suna ne a ce wai waɗannan malamai masu daraja sun ɓata lokacinsu a kan ilimin falsafa. Ibn Taymiyya ne ya fara yin wannan ɓatanci ga malaman Ahl as-Sunnah a cikin littafinsa **Al-wasita**. Kari a kan cewa Ibn Taymiyya da mabiyinsa Ibn al-Qayyim al-Jawziyya sun yi ƙoƙarin farfaɗo da mazhabar salafiyya ya nuna bambanci a tsakanin waɗanda suke a kan hanyar daidai da waɗanda suka kauce ya zuwa bin hanyar bidi'a. Tun ma kafin zuwan waɗannan mutanen biyu babu wata mazhaba da ake kira Salafiyya, balle ma wata kalma salafiyya. To ta yaya ne za a ce suna ƙoƙarin farfaɗo da ita? Kafin zuwan su mazhaba ɗaya ce ake da ita ta Salaf as-salihin wadda a matsayin ta na hanyar imani ɗaya tilo aka yi mata laƙabi da **Ahl as-Sunna waljama'a**. Ibn Taymiyya ya yi ƙoƙarin gurɓata wannan kyakkyawar mazhaba da shigar da bidi'o'i da dama. Tushen littattafan kaɗai da bahagon tunanin waɗanda basa bin mazhaba na wannan zamani da masu yi wa addini kwaskwarima shi ne bidi'o'in Ibn Taymiyya. Domin a gamsar da matasa cewa hanya madaidaiciya suke a kan ta, sai waɗannan 'yan bidi'a suka ƙirƙiri wani tarko mai haɗari ta hanyar canza sunan 'salaf as-salihin' zuwa sunan **'Salafiyya'** ta yadda za su iya shigo da bidi'o'in Ibn Taymiyya da bahagon tunani a matsayin wata hujja ta jefa matasa cikin hanyarsa. Sun yi ƙoƙarin ɓata sunayen malaman addini waɗanda su ne magada salaf as-salihin ta hanyar ilimin falsafa da bidi'a, suka zarge su da kauce wa sunan salafiyya, sai suka sanya Ibn Taymiyya a matsayin mujtahidi kuma gwarzo wanda ya farfaɗo da aƙidar salafiyya. Sai dai su kuma malamai mabiya sunnah (Rahmatullahi Taala ajma'in) waɗanda su ne magada salaf as-salihin suna ta ƙoƙarin kare koyarwar imani ta hanyar sunna wadda ita ce ta haifar da mazhabar salaf as-salihin a cikin littattafan da suka rubuta har ya zuwa wannan lokaci da muke ciki. Kazalika suna ƙoƙarin nuna wa jama'a cewa Ibn Taymiyya da ash-Shawkani da ire-iren su, sun kauce wa hanyar salaf as-salihin don haka suna jan musulmi zuwa halaka.

Mutanen da suka karanta littattafai irin su **At-Tawassuli bin-Nabi wa bis-salihin** da **Ulama al-Muslimin wal-mukhalifun** da **Shifa as-siqam** da **Tathir al-**

**fuad min danasil-itiqad** wanda gabatarwa ne a kan littafin da ya zo daga bisani zai gane cewa masu riƙe da gurɓataccen imani da ake kira 'Sabuwar salafiyya' suna jan musulmi ne zuwa ga halaka tare da ƙoƙarin ruguza musulunci yayin da suke a cikin sa.

A wannan lokaci wasu mutane na ambatar sunan 'salafiyya'. Ya kamata kowane musulmi ya sani cewa babu wata mazhaba mai suna salafiyya a cikin musulunci, sai dai kawai akwai mazhabar **salaf as-salihin** wanda su ne musulmin ƙarnuka biyu na farkon musulunci waɗanda aka yabe su a cikin ingantattun hadisai. Malaman addinin musulunci na ƙarni na uku da na huɗu su ne ake kira **Khalf as-sadiqin**. Imanin waɗannan mutane masu girma da daraja shi ne ake kira **mazhabar Ahl as-Sunna waljama'a.** Wannan mazhaba ita ce mazhabar imani. Imanin salaf assalihin, wato sahabatul kiram da na tabi'un duka ɗaya ne, domin babu bambanci a tsakaninsu. A wannan zamani galibin musulmin duniya suna cikin mazhabar **Ahl as-Sunnah** ne. Dukkan ƙungiyoyin 'yan bidi'a su 72 sun ɓulla ne bayan ƙarni na biyu na zuwan addinin musulunci. Ko da yake waɗanda suka ƙirƙiro wasu daga cikin su sun rayu tun kafin lokacin, sai bayan tabi'un sun shuɗe ne sannan aka rubuta littattafansu kuma suka kafa ƙungiyoyi suka fanɗare wa Ahl as-Sunnah.

Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) shi ne ya bayyana imanin mutane mabiya sunnah. Daga wannan hanyar ce kuma sahabatul kiram suka samo wannan koyarwa, su kuma Tabi'un suka samu ilimin daga sahabbai, a yayin da su kuma mabiyansu suka koya daga wurinsu. Ta haka ne har wannan ilimi na Ahl as-Sunnah ya zo mana. Ba za a iya juya wannan koyarwa ba ta hanyar tunani, sannan hankali ba zai iya canza ta ba, sai dai ma ya taimaka wajen fahimtar ta da gano daidanta da amfanin ta. Dukkan malaman hadisi suna riƙo ne da imanin Ahl as-Sunnah. Su ma malaman nan huɗu na mazhabar da ke da dangantaka da ayyukan ibada suna cikinta ne. Bugu da ƙari, su ma su al-Maturidi da al-Ash'ari, wato malaman mazhabobi masu alaƙa da imani suna cikin mazhabar Ahl as-Sunnah. Dukkan su suna ƙoƙarin kare wannan mazhaba daga 'yan bidi'a da masu kwaɗayin abin duniya waɗanda suka durmuya cikin tarkon ilimin falsafa na 'yan Girka na zamani mai tsawo. Duk da yake malaman a tare suke wajen aƙida, amma suna zaune a wurare daban daban sannan ɗabi'u da hujjojin masu hamayya da su sun sha bamban, don haka salo da matakan suka da kariyar hujjojinsu su ma sun bambanta. Amma wannan ba yana nufin cewa suna da bambanci a mazhaba ba ne. Dubban ɗaruruwan manyan malamai da waliyyai da suka zo bayan waɗannan mashahuran

malaman sun karanci littattafansu kuma suka haɗu a kan cewa suna cikin mazhabar Ahl as-Sunnah ne. Malaman na sunnah sun bayar da ainihin ma'anonin nassoshi kamar yadda suka zo a cikin ayoyi da hadisai yadda ya kamata, kuma ba su canza ma'anonin nassoshin ba in ba dai wata lalura ta gitta ba wadda ta wajabta yin hakan. Amma ba su taɓa canza komi ta hanyar son zuciya ko ra'ayin kansu ba. Amma su mabiya hanyar bidi'a da waɗanda ba su bin mazhaba ba su yi wata-wata ba wajen canza tsarin ibada da koyarwar imani daidai da abin da suka ji daga malaman falsafa na Girka da masana kimiyya na ƙarya waɗanda maƙiyan musulunci ne.

A lokacin da aka tarwatsa daular Ottoman wadda ita ce jigon musulunci da mabiya sunnah, aka yi mata filla-filla a sakamakon makircin 'yan mishau da manufofin daular Birtaniya abun ƙyama, sai maƙiya mazhaba suka sami dama ta wannan fuska. Daga nan suka riƙa amfani da ƙarairayi da zagon ƙasa suna sukar mabiya sunnah suna kuma rusa musulunci musamman a ƙasashe kamar su Saudi Arabiya a inda ba a bai wa malaman sunnah damar yin magana. Ɗimbin zinarin da mabiya Wahabiyanci suka yi amfani da shi ya taimaka wajen yaɗa wannan ƙiyayya a faɗin duniya baki ɗaya. Kamar yadda rahotannin da ke fitowa daga ƙasar Pakistan da India da ƙasashen Afrika suka nuna, an bai wa wasu malaman addini marasa isasshen ilimi da tsoron Allah muƙamai da gidaje a matsayin lada ta goyon bayan waɗannan miyagu, musamman ta wajen rashin yin biyayya da yaudarar matasa da raba su da mazhabar mabiya sunna. A cikin wani littafi da suka rubuta da nufin ɓatar da ɗalibai musulmi a makarantu da kuma 'ya'yan musulmi baki ɗaya, marubucin littafin ya ce 'Na rubuta wannan littafi da nufin kawar da mummunar aƙidar mazhabobi da taimaka wa kowa da kowa ya zauna cikin lumana a cikin mazhabarsa'. Wannan mutum yana nufin hanyar kawar da akidar mazhaba ita ce ta far wa mabiya sunna da yin ɓatanci ga malaman ta. Ya yi wa musulunci illa amma kuma yana cewa wai ya yi hakan ne don musulmi su zauna lafiya. A wani wuri cikin littafin kuma, sai ya ce 'Idan mutum ya yi tunanin wata tambaya kuma ya samu amsa daidai za a ba shi lada goma, amma idan bai yi daidai ba za a ba shi lada ɗaya'. To a kan haka idan dai wannan gaskiya ne ko wane mutum ko da mabiyin addinin kirista ne ko ma mushriki zai samu wannan lada ta tunaninsa ke nan. Kalli yadda wannan mutum ya canza ma'anar hadisin Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam), domin kuwa hadisin yana cewa '**Idan mujtahidi ya samu cimma matsaya a kan wasu dokokin da suka shafi aikata wani aikin ibada daidai daga aya ko daga hadisi, za a ba shi lada goma, amma idan ya yi kuskure za a ba shi lada ɗaya'**. Wannan

ya nuna cewa wannan lada za a bayar da ita ba wai ga kowa da kowa wanda ya yi tunani ba, sai dai ga malamin addini wanda ya sami darajar da ta kai matsayin ijtihadi, kuma za a ba shi ladar ne ba wai a kan ya yi tunani ba, sai dai idan ya yi aikin tsamo hukunce-hukunce daga cikin nassoshi na aikin ibada. A kan wanna aikin ne ake bayar da lada kamar yadda ake bayar da ita ga kowane aikin ibada.

A lokacin salaf as-salihin da na malaman ijtihadi waɗanda su ne magadansu, wato har zuwa ƙarshen ƙarni na huɗu na kafuwar musulunci, idan har aka samu wani lamari sabo a sakamakon canzawar yanayin da jama'a suka samu kansu, malaman ijtihadi suna aiki ne ba dare ba rana na tsamo hukunci daga kafofi guda huɗu da ake kira al-adillat ash-Shariyya don nemo mafita kan yadda za a tafiyar da shi kamar yadda malaman mazhaba suka zo da shi. Irin waɗannan shahararrun malamai da suka yi wannan aiki ana ba su lada ko dai goma ko kuma ɗaya. Bayan ƙarni na huɗu mutane sun ci gaba da bin waɗannan gyare gyare. A cikin tsawon wannan lokacin babu musulmi ɗaya da aka bari cikin duhu da halin rashin mafita a game da al'amurransa na ibada. Bayan nan kuma babu wasu malaman da aka ilmantar ko ma a mataki na bakwai na mujtahidai, don haka a wannan zamani dole ne mu koya daga musulmin da zai iya karanta kuma ya fahimci littattafan ɗaya daga cikin malaman mazhaba su huɗu, da kuma littattafan da suka fassara domin mu yi amfani da su wajen tafiyar da al'amurran rayuwarmu na yau da kullum. Allahu Ta'ala ya sanya ƙa'idoji da dokokin tafiyar da kowane lamari a cikin Alkur'ani mai girma. Manzon Sa mai karama (Sallallahu alaihi wasallam) shi kuma ya yi bayanin su duka. Su kuma malaman mazhaba kasancewar sun koye su daga sahabbai sai suka rubuta su a matsayin littafi. Waɗannan littattafai akwai su ko ina yanzu a cikin duniya. Ana iya danganta hanyar aikata wani sabon lamari da za a iya samu a kowane ɓangare na duniya da waɗannan littattafai har ya zuwa ƙarshen duniya. Samuwar hakan wata mu'ujiza ce ta Alkur'ani mai girma da kuma karamar malaman addini. Haƙiƙa, abu ne mai matuƙar muhimmanci da wajibci a koyi yadda za a tafiyar da ko wane lamari da aka ci karo da shi ta hanyar tambayar mabiyin sunnah na gaskiya. Duk wanda ya tambayi wanda ba mabiyin mazhaba ba kan wani lamari na ilimin addini, to za a ɓatar da shi da amsa wadda ta yi saɓani da littattafan fiƙihu.

Kamar yadda aka nuna a sama, jahilai waɗanda ba su bin mazhaba daga ƙasashen Pakistan da India, kasancewar sun zauna a ƙasashen Larabawa na tsawon 'yan shekaru sun koyi harshen Larabci kuma sun tafiyar da rayuwa irin ta sharholiya, sun yi koyi da wani malamin da ba ya bin mazhaba wanda yake

faɗa da mabiya sunnah, sai suna ci gaba da yaudarar matasa ta bin wannan hanya. Waɗannan matasa suna ganin takardun shaidar karatunsu na bogi, kana suna yin Larabci tsammanin suke masana addini ne, to sai dai ba za su iya fahimtar ko da littafin fiƙihu ba tare da sanin abubuwan da yake koyarwa. Asali ma ba su yarda da wannan karantarwa ta addini ba domin suna kiran su a matsayin mummunar aƙida. Tun tuni malaman addini sukan nemi amsoshin tambayoyi game da addinin a cikin littattafan fiƙihu, sannan su bai wa masu tambayoyin amsar da suka samo a ciki, amma wanda ba ya bin mazhaba saboda kasancewar bai iya karantawa da fahimtar littafin fikihu sai dai ya ƙara durmuyar da mai tambaya ko neman sani ta hanyar faɗin dukkan abin da jahilcinsa da raunannar zuciyarsa suka nuna masa, don haka zai iya kai shi ga halaka. Dangane da wannan ne shugabanmu Annabi Muhammad (Sallallahu alaihi wasallam) ya fadi cewa**; 'Malamin kirki shi ne ya fi kowa daraja a cikin dukkan jama'a. shi kuma wanda ba sahihi ba shi ne ma fi ƙasƙanci a cikin Dukkan jama'a'**. Wannan hadisi ya nuna cewa malaman Ahl as-Sunnah su ne suka fi kowa daraja a cikin jama'a, sannan su kuma waɗanda ba su bin mazhaba su ne mafiya ƙasƙanta a cikin jama'a, saboda waɗancan su ne ke jagorantar mutane zuwa ga bin Manzon Allah har zuwa cikin aljanna, yayin da su kuma waɗannan suke jan su zuwa wuta.

Malam Ibn Khalifa Aliwi wanda ya yi karatu a Jami'ar al-Azhar ya rubuta a cikin littafinsa mai suna **Aqidat as-Salafi wal-khalaf**, kamar yadda shi ma Allama Abu Zuhra ya rubuta a cikin nasa littafin mai suna **Tarikh a-Imadhahibi-I Islamiyya** cewa wasu mutane waɗanda suka ɓalle daga mazhabar Imamu Hanbali a cikin ƙarni na huɗu bayan hijira suna kiran kansu 'yan **salafiyya**. Abul Faraj Ibn al-Jawzi (rahmatullahi Ta'ala) da sauran malamai su ma daga mazhabar Imamu Hanbali sun nuna cewa waɗannan 'yan salafiyya ba mabiyan salaf as-salihin ba ne kuma masu Riƙo ne da bidi'a waɗanda suke tare da gungun Mujassima, to su ne suka hana wannan fitina yaɗuwa. Amma sai ga shi a cikin ƙarni na bakwai Ibn Taymiyya ya ƙara tayar da ita'.[1]

Waɗanda ba mabiya bazhaba ba su ne suka ƙirƙiri sunan 'Salafiyya' sannan suka kira Ibn Taymiyya a matsayin 'babban Malamin 'yan Salafiyya'. Waɗannan

[1] Littafin **Aqidat as-salafi wal-Khalaf** mai shafuka 340 an buga shi a birnin Damascus a shekarun 1978/1398. An yi bayani mai tsawo a game da bidi'o'in 'yan salafiyya da Wahabiyawa tare da raddin da aka mayar masu a cikin littafin.

kalamai gaskiya ne a wani ɓangaren saboda kalmar 'salafi' ba a san ta ba kafin shi. An dai taɓa yin salaf as-salihin waɗanda mazhabarsu ita ce Ahl as-Sunnah.

Aƙidojin Ibn Taymiyya na bidi'a sun zama kafar samun bayani ga Wahabiyawa da sauran mutanen da ba su bin mazhaba. Ibn Taymiyya ya samu iliminsa ne a kan mazhabar Imamu Hanbali, ma'ana shi mabiyin sunnah ne a da. Sai dai kuma yayin da yake ta ƙara samun ilimi mai zurfi har ya kai ga matsayin bayar da fatawa, daga nan sai ya ci gaba da sanya ra'ayoyinsa kuma ya nuna ya fi sauran malaman Ahl as-Sunnah (Rahmatullahi Ta'ala ajma'in) matsayi. Karin samun iliminsa ne ya jawo masa shiga cikin bidi'a, ya rigaya ya fice daga cikin mazhabar Imamu Hanbali saboda kuwa zama a daya daga cikin waɗannan mazhabobi yana buƙatar yin riƙo da abin da mabiya sunnah suka yi imani da shi. Duk Mutumin da ba ya riƙo da imanin Ahl as-Sunnah ba za a ce yana bin mazhabar Imamu Hanbali ba.

Waɗanda ba su bin mazhaba suna yin amfani da Dukkan dama don yin ɓatanci ga mabiya sunna a cikin ƙasashensu. Suna yin Dukkan makirci domin hana a karanta littattafan malaman sunnah da koyon su. Alal misali, wanda ba mabiyin mazhaba ba ya ambaci sunana ya ce 'Minene alaƙar masanin ilimin harhaɗa magunguna da ilimin addini? Dole ne ya tsaya kan aiki da fagen da ya karanta ba tare da ya yi katsalandan cikin harkarmu ba'. Wane irin furuci ne wannan na jahilci. Yana tunanin cewa masanin ilimin kimiyya ba zai iya karatun addini ba ke nan. Ba shi da masaniyar cewa musulmi masu nazarin ilimin kimiyya suna lura da ƙarfin ikon Allah a cikin kowane lokaci, suna gane ikon Allah wanda aka fito da shi a cikin littafi mai suna "**Mahalicci da ababen halitta**" sannan kuma suna ganin irin raunin da ke tattare da ababen halitta idan aka kwatanta da karfin ikon Allahu Ta'ala wanda ba ya ƙarewa. Akan haka sai suna ci gaba da nuna godiya da girmamawa ga Allahu Ta'ala, suna ƙara fahimtar cewa duk wani rauni bai kasance tare da Shi ba. Max Planck, wani shahararren masanin ilimin makamashin nukiliya na ƙasar Jamus ya bayyana haka ƙarara a cikin littafinsa mai suna **Der Strom**. Sai dai kuma waɗannan jahilan da ba su bin mazhaba masu dogaro da wani bayani da kan iya samuwa daga 'yan bidi'a na ƙasashen waje kamar shi a bisa kwaɗayin muƙami da gwala-gwalan da aka samo daga ƙasashen wajen, yana nuna kamar yana iya juya akalar ilimin addini shi kaɗai. Ya Allah muna roƙo Ka dawo da wannan mutum da ya kauce a kan hanya tare da mu duka, kuma Ka kare matasanmu da ba su ji ba su gani ba daga tarkon waɗannan ɓarayin addini masu amfani da rubuce rubucen ƙarya amin.

Alal haƙiƙa, ni na yi wa ƙasata aiki na tsawon fiye da shekaru talatin (30) a matsayin masanin harhaɗa magunguna kuma injiniya a fannin sinadarai. Amma duk da haka, ga ni ina neman ilimin addinin musulunci kuma ina aiki ba dare ba rana har na tsawon shekara bakwai. Na mallaki takaradar shaidar Diploma a fannin ilimin addinin musulunci wadda babban malamin addini mai suna Sayyid Abdulhakim Arwasi (Rahmatallahi Ta'ala) ya bani. Ta hanyar girman ilimin kimiyya dana addini, na gano irin raunin da nike da shi, sannan ta wajen fahimtar haka nayi ƙoƙarin in zama bawan Allahu Ta'ala kamar yadda ya kamata. Babban tsorona da abin damuwata shine in shagalta da yin amfani da takardar shaidata in ɗauki kaina a wani babban matsayi na shahara a wannan fanni. Ana iya ganin matsayin tsorona ƙarara a cikin dukkan kalamaina. A koda yaushe ina gabatar wa da 'yan ƙannena rubuce rubuce masu amfani na malaman Ahl as-Sunnah waɗanda mutanen da suka san darajarsu suke sha'awarsu, ta hanyar fassara su daga harshen Larabci ko na Persia. Kasancewar abin na bani tsoro sosai, ba ni da tunanin rubuta littafi, sai lokacin da na ga wani hadisi a shafin farko na littafin **As-Sawaiq al-muhriqa** mai cewa **'Idan fitina ta yaɗu wanda ya san gaskiya dole ne ya sanar da saura, idan bai yi hakan ba, Allah da sauran mutane su la'ance shi'**. Daga nan na fara tunani. A fage ɗaya kamar yadda na karanci darajojin malaman Ahl as-Sunnah a cikin fahimtar ilimin addinin musulunci da amfani da lokacinsu da juriyar da suka nuna wajen yin ibada da taƙwa sai na ga dama ce a gare ni, na kalli ɗan ilimina na cikin cokali idan an kwatanta da tekun ilimi da waɗannan malamai suke da shi. A wani fagen kuma, ganin cewa musulmi na ƙwarai 'yan ƙalilan ne ke iya karantawa da fahimtar littattafan da malaman Ahl as-Sunnah suka wallafa su kuma jahilai 'yan bidi'a sun haɗu wuri guda tare da waɗanda ke cikin addinin suka rubuta gurɓatattun littattafai na bidi'a, daga nan sai raina ya ɓaci, sai saƙon cikin wancan hadisi ya tsoratar da ni. Kazalika, tausayin da na ji na 'yan ƙannenmu ya tilasta mani cewa ina da iko da damar da zan kuɓutar da su. Daga nan ne sai na fara fassara wasu daga cikin littattafan da na zaɓo daga littattafan malaman Ahl as-Sunnah. Bayan ɗimbin takardun yabo da godiya da taya murna da na samu, na riƙa samun soke-soke da cin zarafi daga wurin waɗanda ba su bin mazhabobi. Amma saboda ba ni da wani kokanto a tunanina kan ikhlasi da biyayya ga mahaliccina, sai na miƙa lamurrana ga Allahu Ta'ala kuma na yi tawassuli da matsayin Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) da bayin Allah na ƙwarai na ci gaba da wannan aiki nawa. Ina roƙon Allahu Ta'ala ya ɗora mu a kan kyakkyawar turba ta waɗanda yake farin ciki da su amin.

Babban malamin mazhabar Imamu Hanafi Muhammad Bahit al-Mutii wanda Shehin Malami ne mai muƙamin Farfesa a jami'ar al-Azhar ta birnin Alƙahira ya rubuta a cikin littafinsa mai suna **Tat'hir al-fuad min danisil-i'tiqad** cewa;

'Daga cikin Dukkan 'yan Adam, zuciyar Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ita ce ma fi ɗaukaka da dattako, domin kuwa an kare ta daga yin kuskure da aikata ba daidai ba da rashin sani da rashin biyayya da mummunar aƙida da bin son zuciya da nuna ƙiyayya ko rike wani a zuci. Annabawa sun isar tare da bayyana wahayin da Allahu Ta'ala ya yi masu zuwa ga mutane. Koyarwa da umurni da hanin da suka isar dukkan su na gaskiya ne. Babu ɗaya daga cikin su da ke gurbatacce. Bayan da annabawa suka wuce sai sahabbai waɗanda su ne suka fi daraja da ɗaukaka da dattakon, don kuwa an horar da su, kuma an tsarkake su. A ko da yaushe aikin su shi ne su isar da abun da suka ji daga annabawa kuma su yi bayanin sa. Dukkan saƙonnin da suka isar kuma na gaskiya ne kuma sun nisanta daga munanan ɗabi'un da aka ambata. Ba su ci karo da juna ba a bisa dalilin mummunar aƙida ko bin son zuciya. Bayyana ayoyi da hadisai da yin ijtihadi da sahabbai suka yi domin isar da saƙo ga al'umma wata babbar baiwa ce da Allahu Ta'ala ya yi wa bayinsa musulmi da tausayawar da yake yi wa Manzon Sa abin ƙauna Muhammad (Sallallahu alaihi wasallam). Alƙur'ani mai girma ya bayyana cewa sahabbai sun jajirce wajen faɗa da kafirai amma kuma masu ƙaunar junansu ne, sun yi sallah kamar yadda ya kamata, sannan kuma sun sa ran samun komi tare da aljanna daga wurin Allahu Ta'ala. Daga cikin ijtihadin da suka yi, Dukkan abubuwan da suka haɗu a kai daidai suke. Dukkan su sun cancanci samun lada a ranar lahira, amma ita gaskiya ɗaya ce.

'Mutane mafiya ɗaukaka da daraja bayan sahabbai su ne musulman da suka gan su sannan suka samu horo ta hanyar karantarwarsu. Waɗannan su ne ake kira **Tabi'un**. Sun samu dukkan iliminsu na addini ne daga wajen sahabbai. Daga nan kuma masu bi masu a daraja su ne **Tabi'ut tabi'un** waɗanda suka ga Tabi'un kuma suka samo horo daga gare su. Daga cikin mutane masu zuwa bayansu a cikin ƙarnoni har ya zuwa ranar alƙiyama su ne waɗanda suka danganta kansu da su, suka riƙi karantarwarsu sannan suka bi hanyoyinsu. Daga cikin mabiya addini waɗanda suka zo bayan su su ne **salaf as-salihin**, su ne wayayyun mutane waɗanda kalamansu da ayyukansu suka zo daidai da koyarwar Manzon Allah da salaf as-salihin. Su ne kuma waɗanda ba su kaucewa daga hanyoyin imaninsu da ibadarsu sannan kuma ba su ƙetare iyaka ta musulunci, sannan ba su tsoron masu yi masu maganganun ɓatanci. Rashin bin irin waɗancan mutanen masu yin ɓatanci ba zai raba mutum da hanya madaidaiciya ba. Baya sauraren

kalaman jahilai, sannan ba ya bin hujjojinsu, don haka bai fita ba daga cikin waɗannan mazhabobi guda huɗu na Imamai mujtahidai. Dole ne musulmi ya nemi irin waɗannan malamai ya karanci abubuwan da bai sani ba sannan ya riƙa bin shawarwarinsu a cikin dukkan lamarin da zai gabatar, saboda irin waɗannan malamai su ne suka sani kuma suka bari mutane suka san maganin tsarkake zuciya wadda Allahu Ta'ala ya halitta don ya kare 'yan Adam daga kaucewa, don sanya su su riƙa aikata daidai a ko da yaushe. Shi mai iya magance wa waɗanda zukatansu suke ciwo ne sannan kuma ya gyara masu fahimtarsu. Dukkan abun da waɗannan malamai suka faɗi ko suka aikata ko suka yi imani da shi, to daidai yake da tanadin musulunci. Yana fahimtar komi da komi a daidai. Allahu Ta'ala mai yarda ne da dukkan abubuwan da ya aikata. Allahu Ta'ala ya nuna hanyoyin da za a samu yardarSa. Allahu Ta'ala Yana ceton waɗanda suke da imani kuma suka cika sharuɗɗan imani daga halaka da taɓewa. Yana sanya su, su sami haske da farin ciki da tsira. A kowane abu za su aikata a kowane lokaci yakan sanya masu natsuwa. A ranar tashin ƙiyama, siddiƙai da waɗanda suka yi shahada da salihan bayi za su kasance kusa da annabawa.

'Malamin addini ko a wane matsayi yake kuma ko a kowane ƙarni ne ya rayu, muddin ba ya bin maganganun Manzon Allah da na sahabbansa kuma ya kasance imaninsa da maganarsa da ayyukansa sun saɓa da koyarwarsu, kuma ya zama yana bin son zuciyarsa da tunaninsa, sannan ya ƙetare iyakokin musulunci ko kuma yana aiki da iliminsa wanda ya saɓa da na mazhabobin nan guda huɗu, to za a ɗauke shi a matsayin ruɓaɓɓen malamin addini. Allahu Ta'ala ya toshe zuciyarsa, idanunsa ba zasu iya ganar masa hanya madaidaiciya ba sannan kunnuwansa ba zasu iya sauraren kalmomi waɗanda suke daidai ba. Don haka mai irin wannan zai ɗanɗani azaba mai tsanani ranar lahira, saboda Allahu Ta'ala ba Ya son shi. Masu irin wannan matsayi sune masu adawa da annabawa. Suna tunanin suna a kan hanya ta gari ne, amma dai son zuciyarsu ne kawai suke bi, kuma mabiya shaiɗan ne. 'Yan ƙalilan daga cikinsu ne ke dawowa cikin hayyacinsu su dawo wa hanyar gaskiya. Dukkan abubuwan da suke faɗa tamkar na gaskiya ne ko masu amfani, to amma dukkan tunaninsu da abubuwan da suke so munana ne. Suna yaudarar waɗanda basu san abin da suke yi ba har su kaisu ga ɓata da halaka. Kalamansu suna da kyawun saurare tamkar a ce ƙanƙara ce amma da an shanya ta a rana sai ta narke. Waɗannan miyagun mutane waɗanda Allahu Ta'ala Ya toshe kuma ya baƙanta zukatansu su ne ake kira **Ahlal Bidi'a**, wato "yan bidi'a ko kuma **waɗanda basu bin mazhaba**. Mutane ne waɗanda imaninsu da ayyukansu suka saɓa wa **Alƙur'ani**

**mai girma** da hadisai da kuma haɗuwar malamai. Kasancewarsu kansu sun kauce wa hanyar gaskiya sai suka ja musulmi zuwa ga halaka. Masu binsu zasu ƙare a cikin azabar wuta. Akwai ire-iren waɗannan 'yan bidi'a a lokacin salaf as-salihin da kuma cikin malaman addini waɗanda suka biyo bayansu. Kasancewarsu a cikin musulmi tamkar cutar sankarau ce a wani sashe na jiki, wanda idan har ba cire shi aka yi ba, to shi ma ɓangaren mai lafiya zai kamu. Suna kama da mutanen da cuta mai yaɗuwa ta kama. Mutanen da suke tare dasu su ma zasu ɗanɗana kuɗarsu. Dole ne mu guje su, idan ba haka ba kuma mu sha wahalarsu. Ɗaya daga cikin malaman addini masu bin bidi'a waɗanda suke da illa shi ne Ibn Taymiyya. A ckin littattafansa musamman ma littafin **Al-wasita** ya ki amincewa da **ijma'in musulmai**, sannan ya rikita bayanan da **Alƙur'ani mai girma** da hadisai suka zo dasu, kuma bai bi hanyar da salaf as-salihin suka bi ba. A sakamakon gurɓataccen tunaninsa sai ya kauce zuwa ga bidi'a. Shi mutum ne mai dimbin ilimi, amma Allahu Ta'ala ya mayar da iliminsa ya zama sanadiyyar shiga cikin bidi'a. Ya biye wa son zuciyarsa domin kuwa ya yi ƙoƙarin yaɗa manufofinsa na bidi'a da sunan gaskiya.

Shahararren malami Ibn Hajar al-Makki (Rahmatullah Ta'ala alaihi) ya rubuta a cikin littafinsa mai suna **Al-fatawa al-Hadithiyya** cewar;

Allahu Ta'ala ya nufa Ibn Taymiyya ya faɗa cikin bidi'a da halaka. Ya sanya masa makanta da kurumta. Malamai da dama sun yi bayani kuma sun tabbatar tare da kawo rubuce-rubuce na hujjoji cewa ayyukansa gurɓatattu ne kuma kalamansa na ƙarya ne. Mutanen da suka karanta littattafan manyan malaman addinin musulunci irinsu Abul Hasan as-Subki da ɗansa Tajaddin as-Subki da Imam Al-Izz Ibn Jama'a da waɗanda suka nazarci kalaman da aka furta da rubuce-rubucen da malaman mazhabobin Imamu Shafi'i da Maliki da Hanafi waɗanda suka rayu a lokaci ɗaya suka yi a matsayin mayar da raddi a gare shi, zasu gane cewa lalle abubuwan da muka faɗi daidai ne.

'Ibn Taymiyya ya yi kalamai na suka ga malaman tasawwuf. Bugu da ƙari kuma, bai yi wata-wata ba wajen ƙalubalantar Sayyidina Umar da Sayyidina Ali waɗanda sune manyan jigogin musulunci. Kalamansa sun wuce gona dakuma sun yi muni a kan waɗannan bayin Allah. Ya bayyana malaman da ke kan hanya madaidaiciya a matsayin 'yan bidi'a kuma jahilai.

Yace 'Irin tunanin malaman falsafa na Girka waɗanda suka saɓa da hukunce-hukuncen musulunci an shigar dasu a cikin littattafan manyan malaman tasawwuf', sannan ya yi yunƙurin tabbatar da zancen da gurɓataccen tunaninsa. Mai yiwuwa ne matasan musulmi waɗanda basu san yadda gaskiyar

take basu yarda da waɗannan rubuce-rubuce na yaudara a bisa kuskure. Ya rubuta cewa;[1]

'Malaman tasawwuf sun ce suna ganin allon **lauhul mahfuz**[2] wanda malaman falsafa irin su Ibn Sina suke kira **an-nafs al falakiyya.**

Sun ce wai zuciyar ɗan Adam tana kaiwa ga matsayin da babu rauni a tare da ita, sannan tana haɗewa da an-nafs al falakiyya ko kuma **al-aql al-faal** a yayin da mutum yake a farke ko kuma cikin barci bayan ta haɗu da waɗannan abubuwa biyu, wanda shi ne ke sanya faruwar komi da komi a cikin duniya, daga nan sai zuciyar ɗan Adam ta samu masaniyar abubuwan da ke a cikinsu. Wannan faɗar ba ta malaman falsafa na Girka ba ce, ta Ibn Sina ce da sauran irinsu da suka zo daga bisani. Kazalika, Imam Abu Hamid Alghazali da Muhyiddin ibn al-Arabi da malamin falsafa na ƙasar Andalusia (Spain) Qutb ad-din Muhammad ibn Sabin sun yi kalamai irin waɗannan. Waɗannan kalamai na malaman falsafa ne, kuma babu su a cikin addinin musulunci. A kan waɗannan raunanan hujjoji ne sai suka kauce daga hanyar daidai. Sun zama mulhidawa kamar irin waɗanda ake kira 'yan Shi'ah da 'yan Isma'iliyya da Qaramitisiyawa da kuma Batinisiyawa. Sun kauce wa kyakkyawar hanyar da mabiya sunnah suka bi da kuma malaman hadisi da malaman sunna na tasawwuf irinsu Fudayl ibn Iyad. A yayinda suka durmuya a cikin ilimin falsafa a gefe ɗaya, a wani gefen kuma suka ci gaba da hamayya da ɓangaren Mu'utazilawa da Kuramiyawa. Akwai rukuni uku na malaman tasawwuf. Rukuni na farko su ne masu riƙo da hadisi da sunnah, na biyu kuma 'yan bidi'a ne kamar Kuramiyawa, sai na ukun masu bin littattafan **Ikhwan as-safa** da kalaman Abul Hayyan. Ibn al-Arabi da Ibn Sa'abin da sauran ire-irensu sun ɗauki kalaman masana ilimin falsafa suka gabatar dasu a matsayin kalaman malaman tasawwuf.

Littafin Ibn Sina mai suna **Akhir al-isharat ala maqamil-arifin** yana ƙunshe da bayanai masu dama irin waɗannan. Kazalika kuma, al-Imam Alghazali ya yi irin waɗannan bayanan a wasu daga cikin littattafansa kamar **al-Kitab al-madnun** da **Mishkat al-anwar**. A takaice ma ko abokinsa Abu Bakr ibn al-Arabi sai da ya yi ƙoƙarin ceto shi daga wannan hanya inda ya gargaɗe shi cewa ilimin falsafa ya juya masa tunani amma sai ya ƙi ya saurare shi. A gefe ɗaya kuma al-

---

[1] Domin samun cikakken bayani a game das lauhul mahfuz sai a duba babi na 36 na littafin Endless Bliss a kasha na uku.

[2] Domin cikakken ƙarin bayani akan Lauhul Mahfuz, a duba sura ta 36 cikin Endless Bliss, Kashi na uku.

Imam al-Ghazali ya ce ‘yan falsafa basu yi imani ba. A kusan ƙarshen rayuwarsa ne ya karanta littafin Sahihul Bukhari. Wasu sun ce wannan ne ya sanya ya dawo ya yi watsi da rubuce rubucensa. Wasu kuma suka ce an danganta al-Imam alghazali da waɗancan kalaman ne domin a ɓata masa suna. Akwai maganganu da dama a game da al-Imam al-Ghazali a kan wannan lamari. Wani malami na mazhabar Malikiyya, Muhammad Mazari wanda ya yi karatu a Sicily da Turtushi, sannan malamin Andalusiya Ibn al-Jawzi da Ibn Uqail da sauransu duk sun yi maganganu da dama a kan wannan’.

Waɗannan kalamai da aka tsamo daga Ibn Taymiyya sun nuna gajeren tunaninsa a game da malaman sunnah ƙarara. Ya yi ɓatanci a kan har ma manya daga cikin sahabbai. Ya bayyana galibin malaman sunnah a matsayin ‘yan bidi’a. A halin da ake ciki kuma, kamar yadda ya yi matuƙar ɓata sunan Waliyyi kuma **Qutb al-arifin** Malam Abul Hasan ash-Shadhili a kan littattafan da ya rubuta na **Hizb al-Kabir** da **Hizb al-Bakhr** sannan ya ƙasƙanta manyan malaman tasawwuf irin su Muhyiddin Ibn al-Arabi da Umar ibn al-Farid da Ibn Sabin da Hallaj Husain ibn Mansur, malaman lokacin sa sun haɗu a kan cewa mai laifi ne kuma ɗan bidi’a. Akwai kuma waɗanda suka bayar da fatawa suna masu bayyana cewa bai yi imani ba.[1]

Wata takarda da aka rubuta wa Ibn Taymiyya a cikin shekara ta 705 bayan hijira daidai da shekarar 1305 miladiyya, tana nuna kamar haka; “Ya kai ɗan uwana musulmi wanda ka ɗauki kanka a matsayin babban malami kuma shugaba na wannan zamani! Ina son ka saboda Allah. Bana ƙaunar malaman da suke adawa da kai. Amma nayi baƙin cikin jin wasu kalamai waɗanda basu dace a so su ba. Anya mutum mai hankali zai iya musanta cewa dare yakan fara ne bayan rana ta fadi? Kace kai kana a kan hanyar daidai sannan kace kana umurni da kyakkyawan aiki kana hani da mummuna. Allahu Ta’ala yana sane da manufofinka da niyyoyinka. Amma ana fahimtar ikhilasin mutum daga ayyukan da yake aikatawa. Ayyukanka sun sha bamban da kalamanka. A sakamakon yaudararka da mutane masu son bin ra’ayin zukatansu suka yi, waɗanda maganganunsu ba abun dogaro ba ne, ba wai ɓata sunan mutanen da kake tare dasu kaɗai kake yi ba, har ma da bayyana waɗanda suka rasu a matsayin

[1] Shararren malamin addinin musulunci Abdul Ghani an-Nablusi ya rubuta sunayen manyan malaman Tasawwuf a cikin shafuka na 363 da 373 na littafinsa mai suna **al-Hadiqat an-nadiyya**, sannan ya ƙara da cewa kowannen su waliyyi ne kuma mutanen da suka faɗi wata mummunar magana a game dasu jahilai ne.

waɗanda basu yi imani ba. Bayan sukar magadan salaf as-salihin wanda bai gamshe ka ba, ka ma ɓata sunan sahabbai musamman mafiya ɗaukaka daga cikinsu. Kana iya auna cikin irin yanayin da zaka shiga idan waɗannan mutane masu daraja suka nemi hakkinsu a kan ka ranar lahira? Ka faɗa a kan mumbarin masallacin jami al-Jabal a birnin Salihiyya cewa: Sayyidina Umar (Radhiyallahu Ta'ala anhu) ya faɗi wasu kalamai na kura-kurai masu jawo bala'i. To menene bala'in? wane bala'i ne ka jiyo daga mabiya salaf as-salihin? Kace Sayyidina Ali (radhiyallahu Ta'ala anhu) yana da laifuffuka sama da ɗari uku. Idan har abin da ka fadi kan Sayyidina Ali gaskiya ne, za ka iya samun kalamai na gaskiya kuwa? Don haka yanzu na fara ƙalubalantar ka. Zan yi ƙoƙarin kare musulmi daga tsagerancinka, domin kuwa ka ƙetare iyaka.

Cin zarafinka ya game kowa da kowa da mai rai da matacce. Dole ne masu imani su guje wa mummunan halinka'.

"Tajaddin as-Subki ya lissafa abubuwan da Ibn Taymiyya ya yi sabani da salaf as-salihin kamar haka:

1. Ya ce 'Sakin aure kamar yadda musulunci ya zo da shi bai halatta ba. Wajibi ne a yi kaffara' (yana nufin a warware sakin, a yi kaffarar irin wadda ake yi wa rantsuwa). Babu wasu malaman musulunci da suka zo kafin shi waɗanda suka ce za a biya kaffara.[1]
2. Ya ce 'sakin da aka furta wa mace a lokacin da take cikin jinin haila bai halatta ba'.
3. Ya ce ramuwar sallar da ta kubce da gangan bayan lokacinta ya fita ba wajibi ba ne'.
4. Ya ce 'an yarda mace ta yi ɗawafi a lokacin da take jinin haila. Babu bukatar ta yi kaffara.
5. Ya ce 'sakin uku na aure da aka yi a cikin kalma daya, yana matsayin saki ɗaya ne'. Sai dai kuma shekaru da dama kafin ya faɗi hakan, ya sha faɗin kalamai na adawa da ijma'in musulmi.
6. Ya ce 'Harajin da ya saɓa wa tanadin musulunci halal ne ga waɗanda suka neme shi'.
7. Ya ce 'harajin da ake karɓa daga wurin 'yan kasuwa matsayin zakka yake ko da kuwa ba da niyyar hakan ba'.

---

[1] An bayar da ma'anar kalmar 'Talaq' sannan an yi bayanin ta sosai a cikin babi na goma sha biyar na kashi na shida da kuma babi na shida na kashi na biyar na littafin **Endless Bliss**.

8. Ya ce ‘ruwa ba ya zama najasa don wai ɓera ko mai kama da shi ya mutu a ciki’.
9. Ya ce ‘An yarda mutum mai janaba ya yi sallar nafila ba tare da ya yi wanka ba a cikin dare’.
10. Ya ce ‘sharuɗɗan da waqif ya gindaya ba a la’akari dasu’.
11. Ya ce ‘Mutumin da bai yarda da ijma’in musulmai ba bai kafirta ba kuma ba mai zunubi ba ne’.
12. Ya ce ‘Allahu Ta’ala mahalli hawadithi ne kuma halittarSa ta samu ne daga wasu kananan abubuwa.’.
13. Ya ce ‘Alkur’ani mai girma an halitta shi ne a cikin zatin Allah’.
14. Ya ce ‘Dukkan halittu ba fararru ba ne kuma ba ƙararru ba ne tare da abubuwa masu kama dasu’
15. Ya ce ‘Lalle ne ga Allahu Ta’ala ya ƙirƙiri abubuwa masu kyau’
16. Ya ce ‘Allahu Ta’ala yana da jiki kuma yana da alƙibla, wato yana canza wurin zama’.
17. Ya ce ‘Gidan wuta ƙararre ne, daga ƙarshe zai gushe’.
18. Ya musanta cewa annabawa basa aikata zunubi.
19. Ya ce ‘Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallama) ba shi da bambanci da sauran mutane, don haka ba a yarda a roƙi ceto ta hanyarsa ba’.
20. Ya ce ‘laifi ne a je Madina da niyyar ziyartar Manzon Allah’
21. Ya kuma ce ‘haramun ne a je can don neman samun ceto’
22. Ya kuma ce ‘Littattafan **Attaura** da **Linjila** ba da kalmomi ne aka caccanzasu ba sai dai da ma’ana.

‘Wasu malaman sun ce galibin waɗannan maganganu da aka samo ba daga wurin Ibn Taymiyya suka fito ba, amma babu wani daga cikinsu wanda ya musanta abin da ya ce, cewar Allahu Ta’ala yana da alƙibla kuma halittarSa ta samu ne daga wasu kananan abubuwa. Amma bai kamata ya faɗi haka ba kasancewar kamar yadda aka amince baki ɗaya cewa shi mai ilimi ne matuƙa da bin addini. Dukkan mutumin da yake da karatun fiƙihu da ilimi da adalci da tunani, to farko sai ya nazarci lamari kafin ya yanke hukunci a kansa, Musamman ma abin da ya shafi yanke wa musulmi hukuncin cewa shi kafiri ne, ko wanda ya yi ridda ko ɗan bidi’a ko yanke masa hukuncin kashewa, duka waɗannan suna buƙatar a yi taka-tsan-tsan sannan ayi bincike mai zurfi.

A wannan zamani yin koyi da Ibn Taymiyya ya zama wani abun burgewa. Wasu suna kare rubuce-rubucensa na bidi’a kuma sun sake buga littattafansa

musamman littafinsa na **al-wasita**. Tun daga farko har ƙarshen wannan littafin cike yake da bayanan da suka saɓa da faɗar **Alkur'ani mai girma** da hadisi da ijma'in malamai. Yana kawo fitintinu da rarrabuwar kawuna ga masu karantawa, sannan yana kawo rikici tsakanin 'yan uwa. Wahabiyawa a ƙasar India da malaman da suka jahilci addini waɗanda suka faɗa tarko a wasu ƙasashen musulmi sun mayar da Ibn Taymiyya wani gwarzonsu har suna ba shi suna a matsayin babban mujtahidi. kuma 'Shaikhul Islam'. Sun rungumi abubuwansa na bidi'a da gurɓatattun littattafai da ya rubuta da sunan addini da imani. Domin dakatar da wannan lamari mai ban tsoro wanda ke kawo rarrabuwar kawuna a tsakanin musulmi, yake kuma rusa addinin Islama daga ciki, dole ne mu riƙa karanta littattafai masu amfani waɗanda malaman Ahl as-Sunnah suka rubuta, suka kuma ƙaryata nazarce-nazarcensa da hujjoji. Daga cikin ire-iren waɗannan littattafai akwai **Shifa as-siqam fi ziyarati khayri l-anam** wanda babban limami masani Taqi ad-din as-Subki (Rahmatullahi Ta'ala) ya rubuta a inda ya rusa nazarce-nazarcen bidi'a na Ibn Taymiyya, ya kawar da ɓangarensa sannan ya fito da ra'ayinsa na riƙau a fili. Wannan ya hana yaɗuwar munanan manufofinsa da abubuwan da ya yi imani dasu waɗanda suke cike da kura-kurai.

# FASSARAR KALMOMI NA MUSAMMAN

Za a iya samun cikakken bayani a kan kalmomin da suka shafi Tasawwuf daga littafin **Maktubat** na Ahmad al-Faruqi as-Sirhindi (Imam Rabbani).

**Abdast:** Alwalla

**Abid:** Wanda yake ƙoƙarin aikata nau'o'in ibada

**Ada:** Aiwatar da rukunnan ayyukan ibada a cikin lokutan da suka dace

**Adab:** Kyawawan ɗabi'un musulunci

**Adala:** Adalci, ɗaya daga cikin halayen annabawa

**Adam:** Wanda aka halitta bayan babu shi.

**Adat:** Al'adu, ɗabi'u

**Adat-ilahiyya:** Sababi

**Adhab:** Azaba

**Adhan:** Kiran sallah

**Adilla Al-Shariyya:** Ilimin addini da aka samo daga hanyoyi huɗu (Alƙur'ani mai girma da sunna da ƙiyasi da ijma'in malamai)

**Af'al al-mukallafin:** Ayyukan da aka yi umurnin aikatawa da hana aikatawa.

**Afw:** Ahuwa ko yafiya ko gafara

**Ahadith ash-Sharif**: Abubuwan da Manzon Allah ya aikata ko ya umurci a aikata.

**Ahkam ash-Shar'iyya:** Dokokin musulunci

**Ahadith qudsi:** Ma'anonin da ke cikin Alƙur'ani mai girma wadanda Allahu ta`la ya fada ta bakin Manzon Allah.

**Ahkam Fiqhiyya:** Abin daya shafi umurni da hani na dokokin musulunci

**Ahkam Ilahiyya**: umurnin Allahu Ta'ala

**Ahkam Islamiyya:** Dokokin musulunci na umurni da hani.

**Ahkam Ijtihadiyya**: Ilimin hukunce-hukunce waɗanda sai ta
hanyar ijtihadi ne ake iya gane shi.

**Ahkam:** Hukunce-hukunce

**Ahl-al-bida:** 'Yan bidi'a, waɗanda suka kauce daga bin hanyar gaskiya saboda abin da suka yi imani da shi a cikin nassoshi ta hanyar ba su wata ma'ana ta daban. Ba za su dawwama a cikin wuta ba, za afitar da su a sanya su aljanna.

**Ahl-al-kitab:** Ma'abota littafi, waɗanda aka saukar wa littafi.

**Ahl al-qiblq**: Masu aikata ibada ta hanyar dubar ɗakin Ka'aba a lokacin sallah.

**Ahl as-Sunnah wal jama'a:** Musulmai masu imani na gaskiya waɗanda ake kira masu bin sunnah.

**Ahl as-Sunnah:** Akidar yin imani da kalmomin Allahu Ta'ala wanda shi ne ke mayar da mutum musulmi.

**Ahl I bayt:** "Yan gida ko 'yan uwan Manzon Allah.

**Ahmadis:** 'Yan bidi'a waɗanda ƙasar Birtaniya ta assasa a ƙasar India.

**A'immat almadhahib:** Manyan malaman mazhaba su huɗu na mabiya sunnah.

**Ajr:** Ladar da ake ba musulmin da ya bi Allah.

**Akhirat:** Lahira, ƙiyama

**Akhlaq:** ɗabi'un musulunci

**Al'ilm al-mutaqaddim:** ilimi mai zurfi.

**Al-adillat ash-shariyya:** Malaman mujtahid masu fassara lamurra daga Alƙur'ani mai girma da hadisai da ijma'in malamai da ƙiyasi.

**Al-adil:** Sunan da ake danganta wa Allahu Ta'ala mai nufin Adali.

**Al-ahkam al-islamiyya:** Ilimin ayyukan ibada na wajibi da wadanda aka hana, da ake aikata wa da jiki da kudirewa a zuciya. Ana kiran su **furu a-ddin.**

**Alaihim ur-ridwan:** Addu'ar salama ga sahabbai.

**Alaihimus-salatu wassalam:** addu'oin aminci da ake yi wa annabawa.

**Alaihimus salawatu wat-taslim:** Addu'ar tsira da ake yi wa annabawa.

**Alaihi salam:** Addu'ar da ake yi wa annabi ko mala'ika.

**Alaihi salatu was-salam:** Addu'ar tsira da amincin Allah su tabbata ga annabi Muhammadu.

**Alam:** Duk wani abu wanda ba Allahu Ta'ala ba, ana kuma kiran sa ma-siwa.

**Alamat:** Alamar da ke nuna samuwar wani abu.

**Alam-I emr:** Abubuwan da aka halitta da umurni kamar 'zamo'

**Alam-I kebir:** Duniya baki ɗayan ta.

**Alam-I khalq**: Rukunin wasu abubuwa masu ruɓi tara. Khalq tana nufin wani abun da aka halitta.

**Alam-I mithal**: Duniya da sararin samaniya da halittun da ke cikinsu baki daya.

**Alam-I saghir:** Mutum

**Alam-I shahadat:** Duniyar nan da muke gani.

**Al-amru bil-ma'aruf**: Yin umurni da kyakkyawan aiki.

**Al-asharat al-mubasshara**: Mutane goman da aka yi wa bushara da aljanna.

**Al-asma al-husna:** Sunayen Allahu Ta'ala guda 99 da aka ambata a cikin Alƙur'ani.

**Alawis:** Ana kuma kiran ta Rafidis- ko shi'ites, masu cewa mutane ne suka

ƙirƙiri zunibi, shi Allah kyakkyawan abu kaɗai ya ƙirƙira.
**Al-baqa:** Daga cikin sifofi guda shida na zati waɗanda ake danganta wa Allah masu nuna ba shi da farko kuma ba shi da karshe.
**Al-fadila:** Kololuwar darajar Manzon Allah (Alaihis salam).
**Al-firqat annajiyya**: Rukunin mutanen da za su yi ceto.
**Alhamdulillahi**: Yin godiya ga Allahu Ta'ala.
**Alhamdulillahi wa salamun ibadihil ladhi-n-astafa:** Addu'a ta nuna godiya da yabo ga Allahu Ta'ala da yin sallama ga zaɓaɓɓun masu ibada.
**Al-hawd alkauthar:** Kogin ruwan alkawsara a inda al'ummar Manzon Allah za ta taru ranar tashin ƙiyama.
**Al-ilm al-ladunni:** Ilimin da Allahu Ta'ala ya sanya wa zukatan waliyyai.
**Alim-** Malami
**Alim:** Ɗaya daga cikin sifofin Allah na iko mai nufin masani a kan komi.
**Al-jabr almutahakkim:** Tilastawa daga hukuma.
**Al-kalimat al-ilahiyya:** Kalma daga Allah.
**Allahu akbar:** Allah mai girma.
**Al-makkat al-mukarrama:** Birnin Makka mai tsarki, mahaifar Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam).
**Al-muqam al-mahmud:** Mafi girman yabo da ɗaukaka ga Manzon Allah (Alaihi-salam)
**Al-mukhalafatun li-l-hawadith:** Daga cikin sifofin Allahu Ta'ala na zati wanda ya bambanta shi da duk wata halitta ta kowace hanya.
**Al-qidam:** Daga cikin sifofin Allahu Ta'ala na zati, mai nufin ba Shi da farko, ba Shi da ƙarshe.
**Al-qiyamu bi nafsihi**: Daga cikin sifofin Allahu Ta'ala na zati mai nufin ba Shi buƙatar komi wajen kowa.
**Al-wahdaniyya:** daga cikin sifofin Allahu Ta'ala na zati mai nufin ba Shi da abokin tarayya.
**Al-wasila:** Matsayin Manzon Allah na ɗaukaka da kusanci da Allahu Ta'ala.
**Al-wujud**: Daga cikin sifofin Allah guda shida na zati mai tabbatar da samuwar Allah.
**Al-yawm al-akhir:** Ranar lahira, tashin ƙiyama.
**Amal shariyya:** Aikata ayyukan da musulunci ya umurta.
**Amal:** Aiki, ayyuka.
**Amana**: Amana, tsare gaskiyya, daga cikin halayen annabawa.
**Amantu**: Ɗaya daga cikin ginshiƙan imani. Yin imani da Allah da mala'iku da littattafai da manzanni da ranar lahira da ƙaddara mai kyau da marar kyau.
**Amir-ul-mumineen**: Shugaban musulmi.
**Amn al-azi:** Yaƙinin tabbatuwa akan matsayin annabta, wadda ko wane annabi yana da ita.
**Amr bil ma'aruf:** Koyar da dokokin addinin musulunci da na sunnah.
**Amr:** Umurni a cikin kalmar Allah mai nuna abubuwan da za a aikata.
**Ansar:** Mutanen Madina da suka karbi Musulunci kafin kama garin Makka.
**Aqaid:** Abubuwan da aka yi imani da su.
**Aqil:** Samun dama
**Aql salim:** Damar zaɓar kyakkyawa a kan mummuna.
**Aql saqim:** Mummunan tunani da aiki, wanda kan haifar da kaico da fitina.
**Aql:** Hankali. Wani Karsashine ne da yake duba da iya rarrabe abubuwa masu kyau da marasa kyau wanda tasirin su ke zuwa daga ƙwaƙwalwa, shaiɗan, da nafsin mutum.
**Aqli:** Ilimin hankali da tunani da kimiyya da bambance daidai da rashin daidai.
**Araf:** Wuri tsakanin wuta da aljanna.
**Arif:** Mutum mai ilimi da wayewa.
**Ar-Rahim:** Sunan Allah da ke nufin Mai tausayi ko Jin kai.
**Ar-Rahman:** Sunan Allah da ke nufin Mai rahama ko Mai gafara.
**Arsh:** Al'arshi
**As'hab al-kahf**: Mutane bakwai da kare ɗaya a cikin kogon Tarsus, waɗanda suka samu matuƙar daraja a sakamakon kyakkyawan aiki da suka yi lokacin da maƙiya addini suka kai hari a ƙasarsu suka yi gudun hijira zuwa wani wuri don kada su rasa imaninsu.
**Ash'ari:** Ɗaya daga cikin aƙidoji na imani da musulmai mabiya Maliki da shafi'i suke bi.
**As'hab:** Sahabban Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam).
**As'hab tarjih:** Malaman da su kaɗai ne ke iya fayyace ijtihadi.
**Ash-shafa'at al-kubra:** Ceto ma fi girma daga Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam).
**Asma al-husna:** Sunaye 1001 na Allahu Ta'ala da aka saukar wa 'yan Adam. Amma an saukar da guda 99 ga mabiya addinin Annabi Muhammadu (Sallallahu alaihi wasallam).
**As-sifat adh-dhatiyya**: Siffofin zatin Allah guda shida na **alwujud, al-qidam, al-baqa, al-wahdaniyya, al-Mukhalafatun li-lhawadith da al-qiyamu bi nafsihi**.
**As-sifat ath-thubatiyya:** Siffofin Allah guda takwas na thubatiyya da suka haɗa da Uluhiyya da hayat da ilm da ji da sani

da qudra da kalam da irada da halitta. Kowane daga cikin siffofin shi kaɗai yake da su kuma ba su canzawa. Amma kowanne ya bambanta a matsayinsa a halitta.

**Atf-I beyan:** kalmar Larabci mai bayyana ma'anar suna.

**Attahiyat**: Du'a'in tahiya (Bayan ƙare sallah).

**Awliya**: Waliyyai, waɗanda Allahu Ta'ala ke ƙauna.

**Awrat:** Al'aura, wuraren da aka umurci a ɓoye a sashen jiki.

**Ayat karima:** Ayoyin Alƙur'ani mai girma.

**Ayn thabita:** wani abu girkakke.

**Azali**: Tun fil azal Allahu Ta'ala na nan.

**Azim:** Mai iyawa, wanda ba shi da gazawa.

**Azimat**: Hanya mafi soyuwa kuma mafi wuya wajen cika umurni.

**Azrail:** Ɗaya daga cikin mala'ikun Allah.

**Azwj-i-tahirat:** Matan Manzon Allah tsarkakakku.

**Balaghat**: Balaga, hikimar magana da rubutu.

**Baligh:** Balagagge, wanda ya kai matsayin balaga ko zama babba.

**Baqa**: Mutuwa ta hanyar ibada.

**Basar:** Ɗaya daga cikin sifofin Allah na ƙarfin iko mai ma'anar 'mai ganin komi'.

**Bashir:** Albishir, masu bayar da labari mai daɗi, mala'ikun da za su yi wa musulmi tambaya cikin ƙabari. Ana kuma kiran su 'Mubashir'.

**Basirat:** Samun basira a cikin zuciya ta gane hanyar addini.

**Batin:** zuciya.

**Batini**: Ma'anar Alƙur'ani mai girma ta boye ko asirce.

**Bayt al-mal**: Baitilmali, wurin ajiye dukiyar haraji da rarraba ta a ƙarƙashin hukumar musulunci.

**Bayyad-Allahu wajha:** Roƙo ko addu'ar neman Allah ya haskaka fuskar mutum.

**Bi'tha**: Aiko wani annabi don kiran mutane zuwa ga hanyar addini.

**Biat ar-Ridwan:** Musulmin nan su 1400 waɗanda suka yi mubayi´a ga Manzon Allah a ƙarƙashin bishiya.

**Bid'at:** Bidi'a, kawo wani baƙon lamari a cikin addinin musulunci.

**Bid'at hasana**: Sauye-sauyen da ba su saɓa wa sunnah ba, waɗanda suka faro a cikin ƙarni na farko na hijira.

**Bid'at seyyia:** Sauye-sauyen da ba su saɓa wa sunnah ba waɗanda suka faro bayan ƙarni na farko na hijira.

**Bughdi filla**: Nuna ƙiyayya da gaba ga kafirai saboda Allahu Ta'ala.

**Buraq**: Buraka, wata dabbar aljanna wadda ba namiji ba kuma ba mace ba, wadda ta ɗauki Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) zuwa Mi'iraji.

**Burham e-limmi**: Fahimtar abu ta kimiyya tare da ragewa.

**Caliph:** Shugaba ko jagoran addini, wanda ya gadi Annabi Muhammad (Alaihissalam)

**Dais:** Dandamalin da aka ɗaga.

**Dalala:** Ɓatattu, 'yan bidi'a

**Dalalat:** Hanyar ɓata

**Dalil**: Hanyar samun bayani, adanannen bayani.

**Dar al-harb:** Kasashen da ba a ƙarƙashin ikon musulunci suke ba.

**Dar al-Islam:** Kasashen da musulmi suke ibadarsu da lamurransu a ƙarƙashin jagorancin addininsu.

**Darura:** Larura, dalilin da ba za a iya kauce masa ba wanda zai hana aikata ibada.

**Dehri:** Waɗanda ba su yarda da wani mahalicci ba.

**Dhat:** Zatin Allahu Ta'ala.

**Dhat-i-ilahi:** Allahu Ta'ala da kanSa a matsayin mahalicci.

**Dhawqs:** Ɗanɗanar zaƙin imani kai tsaye.

**Dhkir:** tunatarwa

**Dhkir-i-lahi:** Zikiri, tuna ko ambaton Allahu Ta'ala.

**Dhimmi**: Mutanen da ba musulmi ba da ke zaune a ƙasashen musulmi tare da kariya ta shari'a.

**Din**: Addini, umurnin da Allahu Ta'ala ya ba mutane na bauta masa ta hanyar mala'iku da annabawa.

**Duha**: Walaha, wani lokaci bayan fitowar rana, lokacin da aka so yin sallah aƙalla raka'a biyu.

**Ebrar**: Musulmi masu kyawawan ɗabi'u da ayyuka.

**Estaghfirullah:** Addu'ar tuba daga aikata zunubi da aikin jahilci.

**Ezeliyyat:** Abin da ba shi da farkon samuwarshi.

**Fajir**: Fajiri, mai aikin zunubi.

**Fakhri Alam**: Baiwah ga duniya (Manzon Allah Sallallahu alaihi wasallam).

**Fakhri kainat:** Baiwah ga halitta, Muhammad (Sallallahu alaihi wasallam).

**Fana**: Kawar da duk wani tunani in ban da na Allahu Ta'ala (Fana fillah) idan da matukar soyayya ne ana kiran sa (fana qalb) ko (fana nafs). Ana samun (fana fir-rasul) ta hanyar matuƙar ƙaunar Manzon Allah (sallalahu alaihi wasallam).

**Faqih:** Malamin ilimin fiƙihu.

**Faqir**: Faƙiri, musulmi mabuƙaci, wanda bai ɗauki abin duniya wani abu ba, kuma ba ya jin ƙyashin bayar da abinsa saboda Allah.

**Faqr**: babban matsayin da mutum zai kai wanda wurin Allah kaɗai yake da buƙata kuma yake jira.
**Fard:** Farillai, umurnin Allah na wajibi. Akwai fard al-ayn da aka wajabta da fard al-kifaya wanda ba a wajabta ba.
**Fasad:** Fasadi, ɓarna, rashin bin doka.
**Fasiq**: Fasiƙi, mai keta dokokin musulunci, mai karkata.
**Fatana**: Kaifin hankali, daga cikin darajoji bakwai da kowane annabi yake da su.
**Fatwa:** Fatawa, hukunci a kan wani aikin addini wanda akan bayar a hukumance.
**Feyz**: faɗakar da zuciya don zaburarwa wajen aikin bauta.
**Fiqh:** Dokar musulunci a kan koyarwar Alƙur'ani mai girma da hadisi.
**Firasat**: hangen nesa.
**Firqat ad-dalla:** Waɗanda suka fanɗare ('Yan shi'ah).
**Firqat al-maluna**: (Waɗanda aka la'anta, ana kuma kiran su Wahabiyawa ko Mutanen Najadu, waɗanda suke hamayya da mabiya sunnah da 'yan shai'ah.
**Firqat annajiyya**: Gungun mutanen da za a kare daga azabar wuta.
**Fisq**: aikin zunubi.
**Fitna:** Fitina, furuci ko aikin da ke illa ga musulmi da musulunci.
**Freemasons:** Mutanen da ba su yi imani da koyarwar addinin Annabi Muhammad (Sallallahu alaihi wasallam) ba kuma ba su yarda da kowane addini ba, kuma ba su yarda da ranar tashin ƙiyama ba ko wanzuwar aljanna ko wuta.
**Fuqaha:** Mujtahidai waɗanda suka koya ilimin fiƙihu daidai da yadda Alƙur'ani da hadisi suka zo da shi.
**Furu ad-din:** Koyarwar ayyukan bauta waɗanda suke wajibi a aikata da waɗanda aka hana aikatawa ko da zuciya ko da jiki, ana kuma kiran su al-ahkam al-islamiyya.
**Furu:** ayyukan da aka yi umurni da su a musulunci.
**Gaws**: Gausi, shugaban addini, mai koyar da ilimin addinin.
**Genie:** Aljannu, halittar da aka yi daga wuta, wadda ba ta kai darajar mala'ika ba.
**Ghadab:** Fushi.
**Ghafil:** Gafala, mantawa da Allahu Ta'ala.
**Ghanima:** Dukiyar da aka karɓo daga abokan gaba wajen yaƙi.
**Ghaniyy mutlaq**: Wadata. Allahu Ta'ala Mawadaci ne, ba Ya buƙatar komi wurin kowa ta kowace hanya.
**Gharib:** Waɗanda ba su da mai taimako ko tallafa masu.
**Ghasb:** Kwace., tatsa
**Ghaza:** Yaƙi ta hanyar Allahu Ta'ala.
**Ghusl:** Wanka, wanke dukan jiki domin yin aikin ibada bayan an yi jima'i ko haihuwar jariri ko ɗaukewar jinin haila.
**Giybat:** Giba, Yi da wani musulmi bayan idonsa. Haramun ne.
**Habib akram**: Mai baiwa, wanda ake ƙauna.
**Habib-Allah**: Wanda Allahu Ta'ala Yake ƙauna.
**Hadas:** Kasancewa cikin rashin tsarki ko wankan tsarki.
**Hadith qudsi**: Kalaman Allahu Ta'ala waɗanda Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya bayyana da kansa.
**Hadith** (^)**:** Wannan kalma mai alamar digo a saman wasali na biyu tana nufin faɗar Manzon Allah (alaihis salam).
**Hadith** (^)**:** Kalma ta biyu mai alamar ɗigo a saman wasali na farko tana nufin abin da aka ƙirƙira wanda ya zo daga bisani.
**Hadrat:** (Hazrat) nuna girmamawa ga shugaba.
**Hafaza:** Mala'iku masu rubuta ayyuka. Biyu daga cikin su huɗu masu rubuta ayyukan lada da na zunubin kowane ɗan Adam.
**Hafiz:** Hafizi, wanda ya sani kuma ya hardace dubban ɗaruruwan hadisai da masu ruwayar su. (A duba **qari)**
**Hajj:** Aikin haji ga musulmi.
**Hal:** kasancewa cikin aikin ibada.
**Halaf sadiqin:** Malaman Ahl as-Sunnah waɗanda suka gadi salaf as-salihin kuma suka rayu har ya zuwa ƙarshen shekara ta ɗari huɗu bayan hijira.
**Halal:** Aikin da aka halatta, ko aka bayar da izinin aikatawa musulunci.
**Hamalat al-arsh:** Mala'ikun da ke ɗauke da al'arshi.
**Hamd**: Godiya da yabo ga Allahu Ta'ala.
**Hamiyat-ul-jahiliyya:** Kangarewar zuciya.
**Hannana:** Busasshen icce (katako) da ya yi kuka sabili da Manzon Allah (sallallahu alaihi wasallam) ya tafi ya bar shi shi kadai.
**Haqiqat jamia**: Abin da ya mallake wa kansa komi.
**Haqiqat:** Haƙiƙa, abu na gaske. Domin kaiwa ga wannan matsayi, wajibi ne a yi ƙoƙarin ci gaba ta hanyar da ake kira tasawwuf.
**Haqq**: Gaskiya, hanya ta gaske ko madaidaiciya ko ta haƙiƙa. Daga cikin sunayen Allahu Ta'ala akwai Al-Haqq.
**Haraj:** Wahala, ƙunci.
**Haram:** Abubuwan da aka hana a musulunci.
**Harbis:** Kafiran da ke zaune a Darul harb, da waɗanda ba su a ƙarƙashin ikon musulunci.

**Hashr:** Tayar da mutane da tara su don yi masu hisabi da Allahu Ta'ala zai yi.
**Hatira:** Tunanin halittu.
**Hawaris:** Hawarisawa, mutanen Annabi Isah (Alaihis salam).
**Hawd-al-kautahr:** Kogin alkausara na ni'ima a aljanna.
**Hayy:** Daya daga cikin siffofin Allah da ke nufin Rayayye.
**Hazrat A'isha**: Matar Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam), ɗiyar Sayyidina Abubakar (Radhiyallahu anhu).
**Hazrat Fatima:** Ɗiyar Manzon Allah (sallallahu alaihi wasallam) ta farko.
**Hazrat Khadija:** Matar Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ta farko.
**Hazrat:** Nuna girmamawa ga shugabannin musulunci.
**Herj:** Tashin hankali, fitina.
**Hidayat:** Jagora zuwa ga hanya madaidaiciya da za ta kai ga samun tsira wadda ke ƙarƙashin umurnin Allahu Ta'ala kaɗai.
**Hijab:** Hijabi, rufe sassan jiki.
**Hijaz:** Yankin da ke yammacin ƙasar Saudi Arabia.
**Hijrat, Hegira:** Kaura daga Makka da komawa Madina da Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) ya yi.
**Hijri:** Lokaci/kalanda, ko kwanan watan da ake amfani da shi a tsarin musulunci.
**Hikma:** Hikima
**Hisse mushtarak:** Sassa ko abubuwan da ba a gani na jikin mutum kamar tunani, da ƙuduri da sauranasu.
**Hubbi fillah:** Nuna soyayya ga masu son Allahu Ta'ala.
**Hujjat-ul-islam**: Wanda ya hardace hadisai dubu dari uku.
**Hukama:** Musulmin da ke ƙoƙarin kawo hujjojin ilimin addini da na kimiyya.
**Hulul:** kutsawa
**Humus:** Kashi ɗaya daga cikin biyar na dukiyar ganima da aka karɓo daga abokan gaba wajen yaki don bayarwa ga malamai.
**Huqba:** Shekaru tamanin na duniya daidai ne da shekara ɗaya ta lahira.
**Ihatat**: Zagayewa ko ina.
**Ijtihad:** Ijtihadi, Ma'ana ko hukuncin da manyan malamai suka samu matsaya a kansa ta hanyar kokarin fahimtar boyayyar ma'anar da ke cikin Alƙur'ani mai girma ko hadisi.
**Ilm hadith:** Ilimi mai dangane da bayyana dabi'u da halayen Manzon Allah (Sallahu Alaihi wasallam).
**Ilm tasawwuf:** Bayyana abubuwan da za a aikata da waɗanda za a guji aikatawa a cikin zuciya da hanyoyin tsarkake zuciya. Ana kuma kiran sa **ilm akhlaq** ko **ilm ikhlas**.
**Ilm:** Ilmi ko sani, ɗaya daga cikin sifofin Allahu Ta'ala.
**Ilm-I hal:** Littafi mai ƙunshe da manufofin musulunci.
**Imam of Hadith**: Wanda ya hardace hadisai fiye da dubu ɗari uku da masu ruwayarsu da hujjoji. Ana kuma kiran su Mujtahidan hadisi.
**Irada:** Ikon Allah ko ganin damarSa, ɗaya daga cikin sifofinSa guda takwas.
**Irada-I ilahi:** Ikon Allah da iyawarsa.
**Islam:** Aikin 'yan Adam na miƙa wuya ga Allah da aikata shika-shikan ibada guda biyar.
**Israfil:** Ɗaya daga cikin manyan mala'iku huɗu.
**Istaqbal qibla:** Alkibla, ɓangaren da ake kallo don yin sallah.
**Istighfar:** Faɗar 'Astaghfirullah' wato (Ya Allahu Ta'ala ka gafarta mani)
**Ibadat:** Ibada, aikin bauta.
**Ibahis ko Ibahatis**: Mutane kamar Wahabiyawa waɗanda suka ce halal ne kashe musulmi da kwashe dukiyoyinsu ba da wani hakki ba.
**Ijaza:** Takardar shaidar Diploma a hukumance mai nuna an sami ilimin addinin musulunci.
**Ijma al-umma:** Matsaya a tsakanin al'ummar Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam).
**Ijma:** Haɗuwar mazhabobi huɗu a kan wani hukuncin addini.
**Ijtihad:** Koƙarin da tunanin wani mujtahidi na cimma matsaya a kan wani hukuncin addini.
**Ikhlas:** Iklasi, tsarkin zuciya, niyyar aikata komi domin Allahu Ta'ala kaɗai.
**Ikhtiyar:** Zaɓi
**Ilahi:** Yana nufin 'Ya Allah'.
**Ilham:** Ilhama, kyakkyawan tunani ga zuciyar ɗan Adam.
**Ilm al-akhlaq:** Ka'idoji.
**Ilm al-fiqh:** Wannan wani ɓangare ne na kimiyya wanda ke nuna yadda masu yin taka tsantsan za su yi kan lamurran da suka shafi jiki.
**Ilm al-hadith:** Wannan ɓangaren kimiyya yana nazari kan furuci da ɗabi'u da halaye na Manzonmu (Sallallahu alaihi wasallam).
**Ilm al-hal:** Ilimin addini.
**Ilm al-kalam:** Ilimin kimiyya mai nazarin ainihin aƙidoji da dokokin addinin musulunci.
**Ilmi al-usul al-fiqh:** Wannan ɓangaren kimiyya ne mai nazarin yadda aka samo ilimin fiƙihu daga Alƙur'ani mai girma da hadisi.

**Ilm al-usul al-hadith:** Wannan ɓangare yana nazarin hanyoyin samun ilmil kalama daga Alƙur'ani mai girma da hadisi.
**Ilm at-tafsir:** Wannan yana nufin bayani ko tafsirin ayoyin Alƙur'ani mai girma.
**Ilm at-tasawwuf:** Wannnan ɓangare ne da ake kira ilm al-akhlaq, wato ilmin sanin ƙa'idoji, ba yana bayyana abubuwan da suka kamata mu yi kaɗai ba, ko wanda bai kamata mu yi ba a cikin zukata, har ma da taimakawa mu riƙi imani cikin zuciya. Wannan yana sauƙaƙa wa musulmi aikata ayyukan da aka koya masu a cikin fiƙihu sannan ya taimaka wa mutum samun ilimi.
**Iltifat:** Samun taimako
**Imam:** Shugaba ko limami a masallaci ko a cikin al'umma.
**Iman:** Imani, yarda da shika-shikan musulunci.
**Insha:** Bayani wanda a cikin kalaman Allah ba ya faɗin abubuwa daban daban suka faru ko za su faru.
**Insha'allahu Ta'ala:** Idan Allah Maɗaukakin Sarki Ya yarda.
**Iradat juziyya:** Kwarya-ƙwaryar damar zartar da ƙuduri.
**Isma:** Rashin aikata zunubi ko kariya daga aikata zunubi ga annabawa bayan an ba su annabta. Yana ɗaya daga cikin halaye guda bakwai da aka ba su.
**Istidraj:** Wani jarrabawa da Allahu Ta'ala kan saukarwa mutum a ɓoye, wanda ya kan ruɗu da cewa kamar wani alherine.
**Istikhara:** Neman jagora da taimakon Allah a cikin wani lamari da mutum yake da niyyar aikatawa.
**Istilah:** Wata ma'ana mai sarƙaƙiya da ta shafi wani ɓangare na ilimi.
**Itibari**: Tsammanin wani abu wanzajje ne.
**Itiqad:** Imanin mutum
**Itminan:** Hutu, sauƙin zuciya.
**Jabrail:** Daya daga cikin manyan mala'iku huɗu.
**Jadhba:** ƙaunar wani abu
**Jahannam:** Wuta
**Jaiz:** Aikin da aka halatta, wanda yana iya wakana kuma yana iya ƙin wakana.
**Jalal:** Girman Allah da yalwarSa.
**Jalil:** Mai cikakkiyar sifa.
**Jalsa:** Zaman tsakanin sujada biyu.
**Jama'a:** Al'ummar musulmi masu ibada.
**Jama'at at-tablighiyya ko (Tabligh jamaa):** Gungun 'yan bidi'a zindiƙai waɗanda suka ɓulla a ƙasar India.
**Jamal:** Kyaun Allahu Ta'ala, kuma ana kiran sa 'Tajalli al-jamal'
**Janaza:** Tsarin rufe mamaci a addinin musulunci.
**Jannah:** Al-jannah
**Jihad ekbar:** Babban jihadi (Yaƙi da zuciya)
**Jihad qatli:** Jihadi da ƙarfi wanda a kan yi ta hanyar amfani da sojojinta.
**Jihad qauli:** Jihadin da akan yi ta hanyar magana da rubutu, ya fi jihadin ƙarfi.
**Jihad:** Gwagwarmayar tabbatar da musulunci.
**Jihd-I fisabilillah:** Yin jihadi saboda Allah.
**Junub:** Abinda ba shi da tsarki a addini.
**Junun:** Tsananin alamar soyayya ga musulunci da kudurin musulunci.
**Juz:** Rarrabe Alƙur'ani mai girma kashi 30.
**Kaaba:** Gini wanda musulmi ke fuskanta wajen yin sallah wanda ke a harabar masallaci ma fi muhimmanci ga musulunci, wanda ake kira masallacin harami.
**Kabir:** Wanda ba ya da rauni tare da shi.
**Kafir:** Wanda bai yi imani ba, kuma yake ƙaryata gaskiyar addinin musulunci.
**Kainat:** Halitta.
**Kalam al-Ilahi:** Kalam ko zancen Allah (Alƙur'ani mai girma).
**Kalam al-ilahiyya:** kalmar Allah
**Kalam lafzi:** kalmomi masu bayar da ma'anar abin da aka zata a cikin zuciya.
**Kalam nafsi:** Yin tunani da shirya shi a cikin zuciya.
**Kalam:** Ilimin da aka samo daga ayoyi da hadisai.
**Kalam:** Magana, kalmar Allahu Ta'ala, daga cikin sifofinSa guda takwas.
**Kalim-Allah:** Annabi Musa (Alaihis salam). Ana kiran sa da wannan suna saboda ya yi magana da Allahu Ta'ala.
**Kalimatus shahada: "Ash'hadu an la ilaha illa Allah wa ash'hadu anna Muhammadan abduhu wa rasuluh."** Na shaida babu wani abun bauta wa da gaskiya sai Allah, kuma na shaida Muhammad bawanSa ne kuma ManzonSa ne'
**Kalimat at-tawhid:** 'La'ilaha illallah, Muhammadur rasulullah'. Kalmar tauhidi tana nufin Allahu Ta'ala ɗaya ne kuma Muhammadu Manzon Sa ne da ya aiko zuwa ga mutane.
**Kalimat tanzih:** 'Addu'a ce mai cewa "Subhanallahi wabihamdihi, subhanallahil azim" wadda ake gafarta wa mutum zunubansa, sannan a kare shi daga aikata wani.
**Kalimat Allah:** Annabi Isah (Alaihis salam), An kira shi da wannan suna saboda ba ya da uba, kuma an haife shi ne da faɗar kalimatul ilahiyya wato 'Zamo/kasance'.
**Kamil:** Cikakke, marar rauni.
**Karaha:** Lokuta waɗanda yin sallah a cikin su laifi ne.

**Karamat:** karamomi, wasu abubuwan ban mamaki na waliyyai.
**Karim:** Sunan Allahu Ta'ala ma'ana mai karamci
**Karubiyun:** Jagororin mala'iku masu azabtarwa a cikin wuta.
**Kasb**: Mallaka
**Kashl:** Fito da wasu abubuwan ban mamaki daga Allah.
**Kathrati wujud:** Sanin samuwa ko wanzuwar wasu halittu. Sanin mahalicci da halittunSa.
**Kayfiyyat:** Abu na gaske.
**Kaza:** Ramuwar aikin ibada kamar sallah da azumi.
**Kefaret**: Kaffara, ramuwar azumin kwana sittin a kowane azumin farilla da aka ƙi yinsa da gangan.
**Khabar:** Bayani wanda a cikin sa kalam al-ilahiyya, wato kalmar Allah ta faɗi lamurra daban daban waɗanda suka faru da waɗanda za su faru.
**Khair:** Alheri, abu mai kyau.
**Khalaf as-sadiqin:** Malaman Ahl as-Sunnah na ƙarni na uku da na huɗu da suka gadi salaf as-salihin.
**Khalil-Allah:** Annabi Ibrahim (Alahis salam). An kira shi da wannan suna saboda babu soyayyar kowa a cikin zuciyarsa sai soyayyar Allahu Ta'ala.
**Khaliq:** Ɗaya daga cikin sifofin Allahu Ta'ala da ke nufin Mahalicci.
**Kharijis:** Waɗannan su ne mutanen da suka nuna ƙiyayya ga ahlal bayt, wato 'yan uwan Manzon Allah na kusa, kamar su Sayyidina Ali (Radhiyallahu anhu) da 'ya'yansa da waɗanda suka fito daga tsatsonsa waɗanda malaman sunnah suke so matuƙa. Yanzu ana kiran su Yazidis.
**Khatam:** Karance Alƙur'ani mai girma baki ɗayan sa.
**Khatam al-anbiya:** Cikamakin annabawa, annabin ƙarshe wanda babu wani bayansa (Sallallahu alaihi wasallam).
**Khilal:** Tsettsefe yatsun hannu ko na ƙafa ko gemu yayin gabatar da alwalla.
**Khodja:** Malamin addini.
**Khuda:** Sunan Allahu Ta'ala da harshen Persia, wanda ke nufin ba fararre ba kuma ba ƙararre ba.
**Khulafa rashidin:** Halifofi huɗu da suka gadi Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam).
**Khuluq azim:** Matsayin darajojin Manzon Allah da halayensa da suka zo a cikin Alƙur'ani mai girma.
**Khushu:** Girmamawa
**Khutba:** Huɗuba, wadda ake yi a lokacin sallar juma'a.
**Khwaja**: Shugaba.
**Kiraman katibin:** Biyu daga cikin huɗu na Mala'iku masu rubuta ayyukan ƙwarai da na laifi na 'yan Adam.
**Kufr hukmi:** Waɗanda suke amfani da wasu alamomi masu nuna ba su yi imani ba cikin rashin sani, ko a matsayin wasa don a yi dariya sun zama marasa imanin. Alal misali, kafirci ne a sanya tufafi irin waɗanda limaman kirista suke sanyawa a lokacin ibadarsu.
**Kufr:** Kafirci, ƙaryata gaskiyar addinin musulunci.
**Kursi:** Ɓangaren sammai wanda ke a saman sammai wanda ke cikin al'arashi. Wanda shi ne karshen iyaka da sammai.
**Kutub al-sitta:** Littattafan hadisi guda shida waɗanda dukan malaman addini suka amince da sahihancin su.
**La'b:** Wasannin shaƙatawa.
**Lahw:** Wake-wake
**La ilah Illallah:** Babu wani abun bauta da gaskiya sai Allah.
**La-madhhabi:** Wanda ba ya bin ɗaya daga cikin mazhabobi, wanda ba ya bin sunnah.
**Lataif:** Jam'in latif, ɓangaren tunani wanda aka ba suna kamar su zuciya da rai da makamantansu.
**Latif**: Abu mai matuƙar wuyar ganewa ko sarrafawa ko tafiyarwa kuma mai walƙiya.
**Lawh al-mahfudh:** Allon da ke ɗauke da rubutun dukkan abubuwa a cikin aljanna.
**Layataghayyar:** Abin da ba a gauraya launinsa ba.
**Laylat al-qadr:** Daren lailatil ƙadari, wanda Allahu Ta'ala ya saukar da Alƙur'ani mai girma ga Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam).
**Liwa-yi hamd**: Wannan itace tutar da Annabi Muhammadu (Sallallahu alaihi wasallam) zai riƙe ranar tashin ƙiyama, wanda shi ne na farko da zai fara tashi daga ƙabari. Zai nemi ceto da farko. Shi ne zai fara ƙwanƙwasa ƙofar aljanna. Dukan musulmi za su kasance a ƙarƙashin tutarsa har zuwa ƙarshen duniya.
**Ma'iyyat:** Haɗuwar tarayya.
**Maal:** Fassara da tafsirin Alƙur'ani mai girma kamar yadda malamai suka faɗi.
**Mabda taayun:** Bayyanarwa ta farko.
**Mabud**: Abin bauta na gaskiya.
**Madhhab:** Shugabannin masu hukunce-hukuncen mazhaba su huɗu Hanafi da Maliki da Shafi'i da Hanbali.
**Madina Munawwara:** Birni mai albarka a inda ƙabarin Manzon Allah (Alaihis salam) yake.
**Madrasa:** Makaranta, cibiyar koyon ilimi.
**Maghfirat:** Allahu Ta'ala yana ɓoye aikin zunubin mutum a rayuwar duniya, amma

zai yi bayanin sa a ranar lahira, sannan ta hanyar tausayi da rahamar Allah, za a yafe masa zunubban.
**Mabhubiyat:** Mabiyi ya yi kama da wanda yake bi ta yadda ba sauran wata gasa.
**Mahram:** Mutumin da aka haramta wani ya aura saboda kusancin dangankatarsu ta jini kamar ƙani, yaya, uba, uwa da sauran su.
**Mahshar:** Filin taruwa.
**Makka al-Mukarrama:** Birni a inda ɗakin kaaba yake wanda musulmi ke fuskanta suna yin sallah, wanda kuma a nan ne masallaci mafi daraja wato masallacin harami yake.
**Makruh:** Makaruhi ke nan, aikin dayake abun ƙi.
**Maktubat:** Kasidun da aka tattaro na Imam Rabbani, da littattafai uku da ake kira Maktubat na Hazrat Muhammad Mathum.
**Malak:** Mala'ika, wato ɗan aike.
**Malik:** Babban mala'ika na gidan wuta.
**Mandub:** Ayyukan da aka bayar da shawarar a aikata masu kawo lada.
**Masukh hadith:** Hadisin da ba shi da sahihanci.
**Maqbul:** karɓaɓɓen abu ko aiki.
**Marifa:** Ilimin sanin addini ko sanin Allah.
**Masala:** Wani lamari mai faruwa.
**Mashaikh kiram:** Malaman da ake karramawa.
**Mashaikh mustakim-ul-ahwal:** Manyan malaman tasawwuf waɗanda karamomin su suka yi daidai da ahkam islamiyya.
**Mashiyya:** Kudurin Allah.
**Mashruat:** Ayyukan ibada wanɗanda aka yi umurnin aikatawa, suna a rukunnai huɗu; farilla, wajibi, sunnah, da nafila.
**Mashuqiyat:** Samun karamomi na ɓoye da aka bai wa masoyin Allah shi kaɗai, Manzon Allah (Sallalahu alaihi wasallam).
**Ma-siwa:** Komi banda Allahu Ta'ala, ana kuma kiran sa alam.
**Masiyyat:** Ayyukan zunubi.
**Mathnawi:** Waƙoƙin Persia.
**Matlub:** Allahu Ta'ala.
**Maturidi:** Ɗaya daga cikin aƙidojin da mabiya Hanbali da Hanafi suke bi.
**Mawajid:** Zama cikin farin ciki.
**Mawdu:** Hadisin da aka ƙirƙira da gangan.
**Mawlid:** Bukin tunawa da ranar haihuwar Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam).
**Mebi:** Kayan masarufi.
**Medina Munawwara:** Wato birnin Madina
**Mehr:** Kuɗin wajibi da ake biya ko aka yi niyyar biya a lokacin aure.
**Mikail:** Ɗaya daga cikin mala'ikun Allahu Ta'ala.
**Miraj:** Ɗaya daga cikin mu'ujizojin da aka bai wa Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) a inda aka ɗauke shi zuwa al'arshi, ya ga Allahu Ta'ala acikin yanayi wanda ba a iya fahimtar yadda yake.
**Miskin:** Miskini, mutum wanda bai mallaki wani abin da ya wuce na amfanin yau ba, Wato matalauci sosai.
**Mithals:** Abubuwan da suka fito fili.
**Mithl:** Abubuwa masu kamanceceniya.
**Mizan:** Mizani, ya sha bamban da wanda muka sani wanda ake auna ayyuka a lahira.
**Mu'tazila:** Mu'utazilawa, ɗaya daga cikin rukunin waɗanda suka bi hanyar bidi'a, masu ra'ayin cewa kowa mahaliccin ayyukansu ne.
**Muakkad sunnah:** Ayyukan da Manzon Allah yake ta yi a ko da yaushe, sannan bai cika fashin yin su ba.
**Muamalat:** Mu'amala ko hulɗa tsakanin jama'a kamar a dokar kasuwanci ta islama.
**Muazzim:** ladani, mai kiran sallah.
**Mubah:** Ayyuka da maganganun da su ba na farilla ba kuma ba na haramun ba, waɗanda aka amince a aikata.
**Mubasshir:** mala'iku masu tambaya a cikin kabari.
**Muda'af:** wannan wata riba ce da wanda ake bi bashi zai biya a daidai lokacin da aka yi yarjejeniyar zai biya bashin amma sai ya tsawaita shi, don haka sai aka ƙara masa abin da zai biya.
**Mudahana:** Amfani da addini don samun wata riba ko ƙaruwa ta duniya.
**Mudara:** Yin shiru don kada wata tashin tashina ta auku.
**Mudrika:** Abubuwa guda uku a cikin jiki, na ji da na hankali da na zuciya.
**Mufassirs:** Masu tafsiri.
**Mufsid:** Abun da ke ɓata ko karya aikin ibada yayin da ake aikata shi. Idan aka aikata shi da gangan ya zama laifi.
**Mufti:** Malamin shari'a na musulunci wanda ke yanke hukunci kan lamurran addini.
**Muhabbat dhatiyya**: Soyayyar Allahu Ta'ala shi kaɗai.
**Muhajirun:** Mutanen Makka waɗanda suka karɓi musulunci kafin a ci garin Makka da yaƙi.
**Muhkamat:** Ayoyi masu ma'ana a fili.
**Mujaddid:** Masu jaddadawa da yaɗa addini a ko ina cikin duniya, sannan su farfaɗo da koyarwar Ahl as-Sunnah.
**Mujahada:** Yaƙi da zuciya da yin abubuwan da ba ta so.

**Muhajid:** Wanda ke gwagwarmayar yaɗa sunnah a musulunci.
**Mujiza:** Abubuwan ban mamaki da Allahu Ta'ala ya gwada ta hanyar wani annabi.
**Mujtahid of hadith:** Wanda ya hardace hadisai fiye da dubu ɗari uku tare da masu ruwayar su da hujjoji. Ana kuma kiran su limaman hadisi.
**Mujtahid:** Manyan malamai waɗanda ke yanke hukunce hukunce ta hanyar ƙoƙarin fahimtar ɓoyayyar ma'ana a cikin aya ko hadisi.
**Mujtahidin fil madhhaba:** Malamai masu ilimin samo hukunci daga hukunce hukuncen musulunci.
**Mukallaf:** Baligin mutum mai hankali kuma mai addini.
**Mukhbir as-sadiq**: Mai bayar da labarin na gaskiya, annabi.
**Mukhlas:** Masu tsayayyen ikhlasi.
**Mukhlis:** Marasa tsayayyen ikhlasi, suna ƙoƙarin samun ikhlasi.
**Mukhtar:** Wanda ke da zaɓi.
**Mulhids:** Masu yin kalamai na fita daga musulunci amma sun ɗauki kansu matsayin musulmai.
**Mumin:** Mumini, wanda ya yi imani.
**Mumkin al-wujud:** Abinda yana iya samuwa kuma yana iya gushewa, kamar duniya da dukkan halittu ba tare da tsame ko ɗaya ba kishiyar wujud shi ne adam (Abunda bai samu ba) Dukkan halittu akwai lokacin da babu su, kafin a samar dasu.
**Mumkin:** Abinda ke iya samuwa bayan babu shi, kuma zai iya gushewa lokacin da yake.
**Mumtani al-wujud**: Abunda ba zai taɓa samuwa ba, kamar kishiyar Allahu Ta'ala, wato wani abin bauta wanda ba Allah ba ko wanda ya yi kama da Shi.
**Munafiq:** Munafuki, mai ɓoye rashin imaninsa ko kafircinsa a kan wani nassi na Alƙur'ani mai girma wanda ma'anarsa take a fili.
**Munakahat:** Ilimin aure da saki da hakkoki tsakanin miji da mata.
**Munkar:** Mala'iku masu tambaya a cikin ƙabari.
**Muqallid:** Mabiyin wata mazhaba daga cikin mazhabobi.
**Muqarrabun:** Mala'ikun Allah.
**Murad –I ilahi:** Hujjoji na bin Allah.
**Murid**: Mabiyin murshid.
**Murshid Kamil:** shahararren jagoran addini na sunnah wanda ke bin dokokin musulunci a cikin dukan abubuwan da yake faɗi da aikatawa. Dole ne ya zama mashahurin malami wanda ya san addinin musulunci sosai.
**Murtadd:** Wanda ya yi ridda daga addininsa.
**Mus'haf:** Rubutaccen kwafen Alƙur'ani mai girma.
**Musawwif:** Waɗanda suka jinkirta tuba.
**Mushabbiha:** Waɗanda suka yi imanin Allahu Ta'ala wata halitta ne.
**Mushahadas**: Gani na zahiri (ƙuru-ƙuru).
**Musheqqiq:** Halayya ko ɗabi'a wadda ba ta zama iri ɗaya a dukkan jama'a na halitta ɗaya, kamar ilimi.
**Mushrik:** Mushiriki mai haɗa Allah da wani wajen bauta.
**Muslim:** Mutumin da ya miƙa wuya ga Allahu Ta'ala, ya amince babu abin bauta wa da gaskiya sai Allah kuma Muhammadu bawanSa ne kuma ManzonSa, sannan yake aikata abbuwan da addinin musulunci ya zo da su.
**Mustafawiyya ala masdariha-s salatu was-salami wat-tehiyya:** Addu'a wadda ke nufin Allah ya yi Salati da baiwa ga annabi Muhammadu.
**Mustahab:** Ayyukan da ake bayar da lada a kan su amma ba a bayar da zunubi idan ba a aikata su ba.
**Mustaakhirin:** Waɗanda suka biyo bayan Tabi'uttabi'una.
**Mutakallim:** Ɗaya daga cikin sifofin Allahu Ta'ala daga cikin guda takwas mai nufin Allah mai magana ne.
**Mutakallimun:** Mujtahidai masu koya imani.
**Mut'a nikah:** Auren mutu'a tsakanin namiji da mace na ɗan lokaci na wucin gadi. Addinin musulunci ya haramta irin wannan aure.
**Mutas'habihat:** Ayoyi da hadisai masu ɓoyayyar ma'ana. Dole ne mu yi imani da su.
**Mutawati:** Wata ɗabi'a ko halayya da ke cikin jikin mutane masu halitta ɗaya, kamar halittar zama matsayin mutum ko dabba.
**Nabi:** Annabi, wanda Allah ya zaɓa don aiken sa da saƙo.
**Nafila:** Ibadar nafila, wadda ba wajibi ba.
**Nafs ammara:** Sha'awoyi da ƙawace ƙawacen zuciya.
**Nafs mutma'in**: Zuciyar da ke da biyayya ga Allahu Ta'ala.
**Nafs:** Halittar da ke jikin ɗan Adam mai bayar da umurni da mallake ƙauna da sha'awa da ƙudurin imani, kuma ita tana ƙin Allah.
**Nahi anil munkar:** Horo da hani da munanan ayyuka.
**Nahy:** Abubuwan da aka haramta aikatawa a cikin kalam-ilahiyya.
**Najasat:** Najasa, abubuwan da musulunci ya ayyana a matsayin na ƙazanta.

**Najdis:** Ana kuma kiran su Wahabiyawa masu jayayya da mabiya sunnah da 'yan shi'a. Ana kuma kiran su firqat almaluna (waɗanda aka la'anta).
**Nakir**: Mala'ika mai tambaya a cikin ƙabari.
**Namahram:** Waɗanda ba a haramta auren su ba a tsakanin musulmi.
**Namima:** Annamimanci, gulma a tsakanin musulmi, wadda aka haramta.
**Naqli:** Ilimin addini da aka yaɗa.
**Naskh:** Furuci ko kuma ma'anar wasu ayoyi ko kuma dukkan su waɗanda Allahu Ta'ala ya canza.
**Nass:** Nassi, ayyoyin Alƙur'ani da hadisi masu ma'ana ta fili.
**Nazargha ilahi:** Wurin da Allahu Ta'ala ya mayar da fifikonSa akai.
**Nazm ilahi**: Ayar Allah.
**Neshr:** Rabuwa, watsewa bayan hisabi.
**Nikah:** Aure kamar yadda addinin musulunci ya zo da shi.
**Nimet:** Ni'ima, baiwa, albarka.
**Niqar:** Yin horo da kyakkyawan aiki da hani da mummuna.
**Nisab:** Nisabi, mafi ƙarancin adadin dukiyar da musulumi zai mallaka kafin ya fitar mata da zakka.
**Nisbat:** Nasaba, dangantaka.
**Miyet:** niyya.
**Nubuwwa:** Annabta.
**Nur:** haske.
**Nurani:** Mai haske, na addini.
**Qa'da al-Akhira**: Raka'ar ƙarshe ta sallah.
**Qabr sheriff:** Kabarin da aka karrama.
**Qada:** Kaddarar Allahu Ta'ala ga wasu abubuwa da aka yo tun fil azal kuma za ta ci gaba har abada.
**Qada:** Mayarwa ko biyan abin da mutum ya rasa na ibada, kamar kala'in sallah.
**Qadar:** Halitta duk wani abin halitta yadda aka ƙaddaro shi, ba ƙari ba ragi.
**Qaddas Allahu sirrah:** Bayyana girmamawa ga waliyyai ma'ana 'Allah ya ƙara masu karama da albarka.'
**Qaddas-Allahu ta'ala asrarahum ajma'in:** Bayyana girmamawa ga waliyyai, ma'ana, Allah ya ƙara masu yarda gaba ɗayansu.
**Qadi:** Alkali, mai shari'a.
**Qadianis:** 'Yan bidi'a waɗanda Birtaniya ta assasa a India.
**Qadim:** Abin da ba shi da farko.
**Qadir Mukhtar:** Allahu Ta'ala zai iya yin dukkan abin da ya ga dama, ba a tilasta maSa yi.
**Qadir:** Ɗaya daga cikin sifofin Allahu Ta'ala mai nufin ƙudura.
**Qari:** Musulmin da ya hardace dukkan Alƙur'ani maigirma.
**Qawl:** Hukunci da aka yanke tare da hujjoji.
**Qawma:** Natsuwa a cikin sallah.
**Qaylula:** Barci ƙalilan kafin marece.
**Qazf:** Kazafi.
**Qibla:** Wurin da ake fuskanta wajen ibada.
**Qidam:** Wanda babu shi kafin a samar da shi.
**Qira'at saba:** Saba tana nufin bakwai. Kowane karatun Alƙur'ani mai girma yana da nasa ma'ana daban.
**Qirat shazza:** Yadda wasu ƙalilan daga cikin annabawa suke karanta Alƙur'ani mai girma a cikin wani nau'i na daban.
**Qira'at:** Kira'a, karatun Alƙur'ani mai girma tare da rerawa lokacin yin sallah.
**Qiyama:** Ranar tashin ƙiyama, da tashi daga mutuwa da yin hisabi.
**Qiyas al-fuqaha:** Kiyasin fiƙihu.
**Qiyas jali:** Kiyasi na daidai.
**Qiyas khafi:** Kiyasi ɓoyayye.
**Quddisa sirruh:** Bayyana girmamawa ga waliyyai, 'Allah ya ƙara masu albarka.'
**Qudra:** Kudura, daga cikin sifofin Allahu Ta'ala.
**Quds:** Masallacin ƙudus a birnin Jerusalem.
**Quraish:** ƙabilar da Manzon Allah Muhammad (Sallalahu alaihi wasallam) ya fito.
**Quran alkarim:** Alƙur'ani mai girma, maganar Allah (subhanahu wata ala) ne wanda aka aiko mala'ika Jibrilu zuwa Annabi Muhammad (sallallahu alaihi wa sallam), wanda ba kalaman annabi Muhammadu ba ne ko kalaman 'yan falsafa ko masana tarihi.
**Qurb ilahi:** Ana amfani da shi don neman soyayyar Allahu Ta'ala. Wanda Allahu Ta'ala yake so.
**Qurb:** Kusanci da Allahu Ta'ala ta hanyar ibada.
**Qurban:** Sadaukarwa.
**Qurbet:** Yin ɗa'a tare da sanin cewa ana yin ta ne saboda Allahu Ta'ala.
**Qutb:** Nagartaccen mutum mai son addini.
**Quwwa-I derraka:** Cikakken iko.
**Ra'y:** Ra'ayin mutum.
**Rabb:** Allahu Ta'ala, Mahalicci.
**Rabita:** Halartowa ko tunain fuskar wani waliyyi da girmamawa, ta yadda mutum zai samu albarka kamar ya yi rayuwa tare da waliyyin.
**Radi:** Yardar Allahu Ta'ala ga mutum.
**Radhiyallahu Ta'ala anhu:** Addu'ar Allah ya yarda da lamarin wani. Ana amfani da kalmar 'anha' ga mace.
**Radhiyallahu Ta'ala anhum ajma'in:** Addu'ar Allah ya yarda da dukan

sahabbai da matan Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam).
**Radhiyallahu Ta'ala anhuma:** Allah ya yarda da waɗannan mata.
**Rafidis:** Ana kuma kiran su Akawis ko 'yan shai'a masu kuskuren cewa ɗan Adam ke ƙirkirar laifi, Allah yana aikata abu mai kyau ne kaɗai.
**Rafraf:** Gado wanda ya fi rana haske wanda ya ɗauki Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) a lokacin Mi'iraji.
**Raghaba:** Ayyukan da aka kuduri aniyar yi.
**Rahim:** Sunan Allahu Ta'ala da ke nufin Mai jinƙai.
**Rahimahumullah:** Bayyana girmamawa ga malaman addinin musulunci, ma'ana 'Allah yayi musu Rahama'.
**Rahm:** kallafa wa zuciya wani abu.
**Rahmatullahi ta'ala ilaihi:** Addu'ar Allah ya yi rahama ga waliyyai.
**Rahmatullahi Ta'ala alaihim ajmain:** Addu'ar Allah ya yi rahama ga dukan malaman sunnah.
**Rakat:** Raka'o'in sallah.
**Rasul:** Annabin da aka ba manzanci.
**Rawatib:** Sallolin sunnah da akan yi da na farillai.
**Razzaq:** Sunan Allah mai nufin mai arzuttawa.
**Resurrection:** Tashi daga mutuwa ranar ƙiyama.
**Rida:** Yardar Allahu Ta'ala.
**Ridhwan:** Babban Mala'ika a gidan aljanna.
**Ridhwanullahi Ta'ala alaihim ajmain:** Addu'ar Allah ya yi rahama ga sahabbai.
**Riwayas:** Ruwayayoyi da ke zuwa daga mujtahidai.
**Riya:** Munafurci.
**Riyada:** Mutum da hana wa kansa samun wata dama.
**Riyazat:** Kin bin son zuciya.
**Ruh:** Ruhi
**Ruhaniyun:** Mala'ikun rahama.
**Rukhsat:** Izini, hanya mai sauƙi ta aikin farilla ko kauce wa haram.
**Rukn:** Farillai guda biyar a cikin sallah.
**Ruku:** Ruku'u a cikin sallah, duƙawa da ɗora hannuwa a kan guwawu.
**Ruyat:** Ganin Allahu Ta'ala.
**Sa'id:** Sahihi, salihi, nagari.
**Saada:** Salihanci, mai haifar da farin ciki wanda ya cancanci samun aljanna.
**Saada darayn:** Salihanci mai kawo farin ciki a duniya da cancantar shiga aljanna.
**Sabab:** Sabubba, sala.
**Sahaba:** Sahabban Manzon Allah.(Sallallahu alaihi wasallam).
**Sahabat al-kiram:** Sahabban Manzon Allah (Sallalahu alaihi wasallam)
**Sahibi ithnad:** Wanda ake ɗaukar maganarsa abin misali.
**Sahifa:** ƙaramin littafi.
**Sahih:** Sahihi, wanda yake daidai.
**Sajda:** Sujada a lokacin sallah.
**Sakr:** Fita ko ɓacewar hankali.
**Salaf as-salihin:** Rukuni na uku na farkon musulmi magada, kamar su sahabbai Tabi'un da tabi'utttabi'un.
**Salafiyya:** Mazhabar da waɗanda ba mabiya mazhaba ba suka ƙirƙira.
**Salat at-tasbih:** Sallar tasbihi, ta nafila.
**Salat:** Sallar ibada ta musulmi.
**Salawat:** Addu'a ta yabo da neman albarka ga Manzon Allah (Sallalahu alaihi wasallam).
**Salawataullahi alaihim:** Addu'ar yabo da neman albarka ga annabawa.
**Salih:** Salihi, wanda ke kan hanya ta gari.
**Sallallahu alaihi wasallam:** Addu'ar tsira da amincin Allah su tabbata ga Annabi Muhammadu, da iyalansa.
**Sam':** Ji wanda ke daga cikin sifofin Allahu Ta'ala.
**Sami:** Ɗaya daga cikin sifofin Allah mai nufin Allah mai ji ne.
**Sanad:** Sanadi, wata hujja da ke rubuce ko adane.
**Sarayan:** Wanzuwa a cikin ko wane….
**Sarf:** Kimiyyar canza kalmomi ya zuwa misalai daban daban.
**Sarwar alam:** Shugaban duniya, Annabi Muhammadu (Sallallahu alaihi wasallam).
**Satr-I awrat:** Rufe jiki ga maza da mata bakin iyakar al'aurarsu. Mata fuska kadai da hannuwa za a fitar.
**Sattar:** Daga cikin sifofin Allahu Ta'ala mai nufin yana ɓoye zunubbai. Ya kamata musulmi ya riƙa rufa wa ɗan uwansa mai aikata wani laifi asiri.
**Sawm:** Azumi.
**Sayyid al-anbiya:** Annabi mafi daraja.
**Sayyid:** Wanda ya zo daga tsatson Sayyidina Huseyn. (Radhiyallahu Ta'ala anhu).
**Seadet ebediyye:** Baiwoyin duniya da da na lahira da ba su ƙarewa.
**Selbi:** Abin da bai yiwuwa ya samu.
**Shafaa:** Ceto.
**Shahada:** 'Ash-hadu anla'ilaha illallah wa'ash-hadu anna Muhammadar-rasulullah,' Na shaida babu wani abun bauta da gaskiya sai Allah, kuma Muhammadu bawan Sa ne kuma manzonSa ne'
**Shahwa:** Sha'awa.
**Shaqawa:** Aikata zunubin da ya cancanci shiga wuta.
**Shaqi:** wato ma sharranci
**Sharia**: Dokar musulunci

**Sharr:** Sharri, sheri
**Shaykhayn:** Sayyidina Abubakar da Sayyidina Umar.
**Shaykh ul-hadith:** Wanda ya hardace hadisai dubu ɗari biyu.
**Shaykh ul-Islam:** Jagoran lamurran musulunci.
**Sherif:** Wanda ya fito daga tsatson Sayyidina Hassan (radhiyallahu Ta'ala anhu).
**Shi'is:** Maƙiyan sahabbai, firqat ad-dalla.
**Shirk:** Haɗa Allah da wani wajen bauta.
**Shuhud:** Shaidawa
**Shukr:** Nuna godiyar wani taimako daidai da tanadin musulunci.
**Sidq:** Gaskiya, ɗaya daga cikin halayen da ke ga kowane annabi.
**Sidrat al-muntaha:** Wata bishiya a sama ta shida da ta bakwai.
**Sifat adh-dhatiyya:** Siffofin zatin Allah guda shida.
**Sifat al-Hakikiyya:** Sifofin Allah guda takwas na iko (Uluhiyya). Ana kuma kiran su sifat ath-Thubatiyya.
**Sifat ath-Thubatiyya:** Sifofin Allah guda takwas na iko. Ana kuma kiran su sifat al-hakikiyya.
**Sifat-I selbiyya:** Abubuwan da ke a cikin halittu, waɗanda aka halitta daga bisani, duka suna nuna alamar rauni da gazawa tare da su.
**Sirat al-mustaqim:** Hanya madaidaiciya.
**Sirat:** Gadar da ke kan wuta a bisa umurnin Allahu Ta'ala.
**Siyar:** Ɗabi'a
**Sofiyya aliyya:** Manyan malaman tasawwuf, wato waliyyai.
**Sofiyya kiram:** Mutane masu karama na tasawwuf.
**Sufism**: Sufanci, masu neman haɗa kansu da Allah, waɗanda ake kira 'yan tasawwuf a bisa kuskure.
**Suhba:** Tarayya da annabi ko waliyyi.
**Suhuf:** Jam'in sahifa, ƙaramin littafi.
**Suhurut:** Sharuɗɗa.
**Sulaha**: Salihan musulmi.
**Suluk:** Mayar da hankali wajen bin Allah a ko wane lokaci.
**Sunnah al-huda**: Wannan yana nufin idan Manzon Allah (Alaihissalam) ya aikata wani aiki a ko da yaushe, amma sai yana barin sa wasu lokuta, amma bai ce wa masu barin komi ba.
**Sunnah gayri muakkada:** Idan manzon Allah (alaihis salam) da kansa bai yi wani aikin wajibi ba daga lokaci zuwa lokaci.
**Sunnah hasana:** Wasu gyare-gyare da suka samo tushensu daga ƙarni na farko na hijira, amma basu saɓa wa sunnah ba.
**Sunnah mu'akkada:** Aikin da Manzon Allah (Alaihis salam) yakan yi a ko da yaushe. Makaruhi ne a tsallake sunnah mu'akkada. Laifi ne babba.
**Sunnah seniyya:** Hukunce-hukuncen musulunci. Bin sunnah seniyya yana ceto hali da hana sha'awoyin zuciya da kan sanya ta duhu.
**Sunnah zawaid:** Ayyukan da manzon Allah yake yi ko wane lokaci ba amatsayin ibada ba amma a matsayin ɗabi'a.
**Sunnah:** Ayyukan da Allahu Ta'ala bai umurci a yi suba, amma waɗanda manzon Allah ya yi su kuma yana ƙaunar su a matsayin ibada.
**Sunni:** Musulmi masu imanin gaskiya. Ana kuma kiran su Ahl as-Sunnah wal jama'a.
**Supererogatory:** Ayyukan ibada na nafila, waɗanda basu kai matsayin na farilla ba.
**Sur':** Kaho wanda idan an busa shi da farko dukan abu mai rai zai mutu. Busa ta biyu kuma za a sake tashi.
**Sura:** kowace daga cikin surorin 114 na Alƙur'ani mai girma.
**Ta'ala:** Ana amfani da ita don nuna girmamawa da ɗaukaka ga Allah da nuna rashin gazawarSa.
**Ta'ats:** Ɗa'a. abubuwan da Allahu Ta'ala yake ƙauna.
**Tabi al-tabi'un:** Rukunin Musulman da suka zo bayan tabi'ai.
**Tabi'un:** Rukunin musulman da suka zo bayan Manzon Allah (sallallahu alaihi wasallam) ya yi wafati, amma na tare da sahabbai.
**Tabligh:** Saƙo, sadarwa ɗaya daga cikin ayyukan kowane annabi.
**Tadil-I arkan:** Natsuwa ba tare da motsi ba da tsayawa a taƙaice a tsakanin raka'o'in sallah.
**Tafsir:** Yin bayani da sharhi kan ma'anonin Alƙur'ani mai girma.
**Taghanni:** Karatu tare da yin tajwidi. Sunnah ne yin karatun Alƙur'ani da tajwidi da murya mai kyau. Haramun ne a karanta Alƙur'ani cikin muryar da za ta canza sautin yadda ake furta kalmominsa.
**Tahajjud:** Sallar da akan yi bayan sallar isha'i (Sallar dare) a karshen ukun dare kafin fitar alfijir, kafin sallar asuba (sallar Asuba).
**Taharat:** Tsarki
**Tahmid:** Zikirin da ake yi asirce bayan gama sallah. Akan karanta sau 33.
**Tajalli af'al:** Faɗakarwa a kan abubuwan bautar Allah.
**Tajwid:** Tajawidi, bin ƙa'ida wajen karatun Alƙur'ani mai girma.
**Takbir al-iftitah:** Fara sallah da yin kabbarar harama, wato faɗar "Allahu Akbar' yayin da ake a tsaye.

**Takbir:** Faɗar Allahu akbar sau 33 bayan gama sallah a asirce.
**Takbir teshrik:** Zikiri na faɗar Allahu akbar, Allahu akbar, lailaha illallahu wallahu akbar Allahu akbar walillahilhamd'
**Takwin:** Mai halitta, ɗaya daga cikin sifofin Allahu Ta'ala.
**Talfiq:** Ayyukan ibada da ba su dace da daya daga cikin mazhabobi huɗu ba saboda yadda ake cakuɗa hanyoyi masu sauƙi na cikin mazhabobin huɗu wajen aikatawa.
**Tanzih:** (Subhanallah) zikirin da ake yi a asirce ƙafa 33 bayan gama kowace sallar farilla.
**Taqiyya:** Mutum ya ƙaryata imaninsa yayin da ya fuskanci wata musgunawa.
**Taqlid:** Danganta kai da wata mazhaba. Tsayawa a kan abinda mujtahidai suka fahimta kuma suka isar.
**Taqwa:** Tsoron Allah, kare kai daga aikata zunubi.
**Tariq/tariqa:** Hanya
**Tarjih:** Jarrabawa da kwatantawa da zabi.
**Tasawwuf:** Tsarkake zuciya, ƙarfafa ibada.
**Tasbih:** Yin zikiri, wato tuna Allah da faɗar Subhanallah, Alhamdulillah, Allahu Akbar da sauran addu'o'i. kalmomin 'tasbih' da 'taqdis' ana amfani da su a ma'ana ɗaya. Ko da yake akwai bambanci mai wuyar ganewa a tsakaninsu. Amma dukansu suna nufin ba tare da wata gazawa ko rauni ba.
**Tasfiya:** Gyaran zuciya, kare kai daga kafirci da aikata zunubi.
**Tawaf:** Dawafi, zagaya ɗakin ka'aba, ɗaya daga cikin rukunnan aikin hajji.
**Tawajjuh:** Mayar da hankali a kan wani don ba shi ilimi.
**Tawassul:** Neman kusanta ta hanyar yin addu'a ga Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam) da na salihan bayi.
**Tawatur:** Sako ko bayani kan addinin musulunci na gaskiya wanda babu kokanto kuma babu gurɓatawa wanda aka gada, ake kuma amfani da shi lokaci mai tsawo.
**Tawba:** Tuba, barin aikata laifi.
**Tawba nasuh:** Tuba ta gaskiya.
**Tawhid:** Tauhidi. Sanin Allah shi kaɗai.
**Tawil:** Ayoyi da hadisan da ake iya yin bayanin su waɗanda aka zabo daga ma'anonin da suka dace da hukuncin musulunci na ko wace kalma wadda Allahu Ta'ala da manzonsa ba su bayyana ta ƙarara ba a taƙaice ko cikakken bayani.
**Tazir:** Suna ne gama-gari na hukuncin ko daban na gama gari na horo ko ladabtarwa a kan wasu laifuffuka da musulunci ya yi tanadi.
**Tawqifi:** Sunayen Allahu Ta'ala waɗanda su kaɗai musulunci ya ce an yarda a yi amfani da su.
**Tazkiya:** Tsarki.
**Tekke:** Wurin ibada da koyon karatu na musulmi.
**Thawab:** Ladar aikata wani aiki na gari da Allahu Ta'ala zai bayar a ranar lahira.
**Themen**: Kuɗi.
**Tib:** Maitsafta, marar datti.
**Tumaninat:** Natsuwa a lokacin sallah wadda take da muhimmanci a wajen ruku'u, sujada, zama da tsayuwa.
**Turuq:** Jam'in hanya, hanyoyi.
**Udhur:** Uzuri.
**Ulama rasikhin:** Malamai masu ɗimbin ilimi waɗanda suka fahimci ma'anoni a cikin Alƙur'ani mai girma da hadisai. Waɗannan su ne sahabban Manzon Allah (Sallallahu alaihi wasallam).
**Ulama:** Malamai na musulunci waɗanda aka yarda suna da ilimi da ƙwarewa a kan dokokin addini.
**Ulama su:** Malaman musulunci na ƙarya. Jahilan mutane masu fakewa da ilimin addini don su samu kuɗi ko muƙami ko suna. A taƙaice dai masu son su samu abin duniya.
**Uluhiyya:** Siffofin Allah na ƙarfin iko wanda ya cancanci a bauta masa.
**Ulul amr:** Waɗanda aka bai wa iko. Waɗanda aka damƙa lamurran jama'a a hannunsu.
**Ulul azm:** Manyan manzanni shida daga cikin annabawa.
**Ulum aliyya:** Ilimin addini mai zurfi.
**Ulum al-aqliyya:** Ilimin kimiyya.
**Ulum batiniyya:** Sanin ya kamata, sanin hujjoji
**Ulum Islamiyya:** Ilimin addinin musulunci wanda tilas ne kowane musulmi ya same shi.
**Ulum ibtidayya:** Ilimin ƙaramin mataki ko kuma na elementare.
**Ulum naqliyya:** ilimin addini.
**Ulum zahiriyya:** Ilimin rassan tafsir da kalam da fikihu.
**Umma:** Al'ummar musulmi masu bin annabi.
**Uqubat:** Ukuba, matsi, horo, ladabtarwa.
**Urwa al-wuthgqa:** Bin hanyar Manzon Allah (Alaihissalam) da sahabbansa.
**Ushr:** Zakkar da ake fitarwa da zarar an ɗebe kayan amfanin gona.
**Usul ad-din:** Koyarwar da dole ne a yi imani da ita a cikin zuciya.
**Usul fiqh:** Bayyana yadda aka samo karatun fikihu daga aya da hadisi.

